# HOSEA.

## SURA I.

NENO la Bwana lililomjia Hosea, mwana
wa Beeri, siku za Uzziya, Yotham, Ahaz,
Hezekiya, wafalme wa Yuda, na siku za
Yeroboam mwana wa Yoash, mfalme wa
Israeli.
2 Bwana aliponena kwanza kwa Hosea, Bwa-
na akamwambia Hosea, Nenda, jitwalie
mke wa mazini, na waana wa mazini: kwa-
ni kuzini huzini inchi, ikimwacha Bwa-
3 na. Bassi akaenda akamtwaa Gomer binti
Diblaim; akachukua mimba, akamzalia
4 mwana. Bwana akamwambia, Mwite jina
lake Yezreel: kwani bado kidogo, nami ni-
taipatiliza nyumba ya Yehu damu ya Ye-
zreel, nitaukomesha ufalme wa nyumba ya
5 Israeli. Na itakuwa siku ile, nitauvunja
upindi wa Israeli boondeni mwa Yezreel.
6 Akachukua mimba tena, akazaa binti. A-
kamwambia, Mwite jina lake Loruhama:
kwani sitawarehemia tena nyumba ya
7 Israeli, niwasamehe yo yote. Lakini nyu-
mba ya Yuda nitawarehemia, nitawaokoa
kwa Bwana Muungu wao, wala sitawaokoa
kwa upindi, wala kwa upanga, wala kwa
vita, wala kwa frasi, wala kwa wapanda
8 frasi. Bassi alipomwachisha Loruhama, aka-
9 chukua mimba, akazaa mwana. Akasema,

Digitized by Google
Original from HARVARD UNIVERSITY

Mwite jina lake Lo-ammi: sinyi watu wa-
ngu, nami sitakuwa wenu.
10 Illakini hesabu ya waana wa Israeli itaku-
wa kama mchanga wa bahari, usiopimika
wala kuhesabika; na itakuwa, mahali pa
kuambiwa, Ninyi si watu wangu, wata-
ambiwa, Waana wa Muungu aliyo hayi.
11 Na waana wa Yuda, na waana wa Israeli
watakusanyika pamoja, watajiwekoa kitwa
kimoja, watapanda katika inchi; kwani kuu
siku ya Yezreel.

## SURA 2.

WAAMBIENI ndugu zenu, Ammi; na
maumbu yenu, Ruhama.
2 Teteni na mama wenu, teteni; kwani
siye mke wangu, wala simi mume wake:
akaondolee naye mazini yake usoni, na
mambo ya asherati katika maziwani mwa-
3 ke; nisimvue kuwa uchi, na kumsimamisha
kama siku alipozaliwa, na kumfanya kama
4 nyika, na kumweka kama inchi kame,
na kumfisha kwa kiu; wala waanawe sita-
warehemia; kwani waana wa mazini hawa.
5 Kwani mama yao amezini: aliyewachukua
mimba ametenda ya aibu: kwani akasema,
Nitafuatana nao wanipendao, wenyi kunipa
chakula na maji, sufu na kitani, mafuta na
6 vileo. Kwa hiyo, angalia, nitakuzuilia njia
kwa miiba, nitamfanyizia kitalu, asione
7 matembezi yake. Naye atafuatafuata wa-

Digitized by Google
Original from
HARVARD UNIVERSITY

mpendao, asiwapate; atawatafutatafuta,
asiwaone: ndipo atasema, Nitakwenda na
kumrudia mume wangu wa kwanza; kwani
8 heri kwangu zamani kuliko sasa. Naye
asiyejua, kama mimi niliyempa nafaka, na
mvinyo, na mafuta, niliyemzidishia fetha na
9 thahabu, waliomfanyizia Baal. Bassi kuru-
di nitatwaa nafaka yangu wakati wake, na
mvinyo wangu muhulla wake, nami nitapo-
konya sufu yangu na kitani yangu, za ku-
10 mfunikiza uchi. Na sasa nitathirihisha fethe-
ha yake machoni pao wampendao, wala ha-
11 tamwokoa mtu mkononi mwangu. Tena ni-
takomesha kwake machezo yote, siku kuu
zake, miezi yake, na sabato zake, na ma-
12 kusanyiko ya idi yake yote. Nami nitaha-
ribu mizabibu yake, na mitini yake, aliyo-
nena, Ijara yangu hii waliyonipa walioni-
penda: nami nitaiweka mwitu, na wanyama
13 wataila. Nami nitampatiliza siku za Baal-
im, aliovukizia uvumba; alipojipamba kwa
azama, na kwa ushanga, na kufuatana nao
wampendao, nami akanisahau, asema Bwa-
14 na. Kwa hiyo, angalia, nitamshawishi,
nitamleta nyikani, nitasema naye kwa moyo.
15 Nami nitampa mizabibu toka huko, na bo-
onde la Akor kuwa mlango wa tumaini:
naye ataitika huko, kama siku za ujana
wake, na kama siku alipopanda katika
16 inchi ya Misri. Na itakuwa siku ile,
anena Bwana, utaniita, Ishi, (mume wa-
ngu;) wala hutaniita tena Baali, (bwana

Digitized by Google
Original from HARVARD UNIVERSITY

17 wangu.) Nami nitamwondolea kinwani
majina ya Baalim, wala hayatatajwa kwa
18 jina tena. Nami nitawafanyia agano siku
ile na nyama za mwitu, tena na ndege za
anga, tena na watambaao wa inchi: nitavu-
nja upindi, na upanga, na vita katika inchi,
19 nami nitawalalisha salama salimini. Nami
nitakuoza kwangu milele: hatta nitakuoza
kwangu kwa haki, na kwa hukumu, na kwa
20 mapenzi, na kwa rehema. Nitakuoza nami
kwangu kwa amini: nawe utamjua Bwa-
21 na. Na itakuwa siku ile, Nitaitika, anena
Bwana, nitaziitikia mbingu, nazo zitaiitikia
22 inchi; nayo inchi itaiitikia nafaka, na mvi-
nyo, na mafuta; nayo yatawitikia Yezreel.
23 Nami nitampanda kwangu katika inchi;
nami nitamrehemia asiyepewa rehema; nami
nitawaambia wasiokuwa watu wangu, Ndi-
nyi watu wangu: nao watasema, Muungu
wangu.

## SURA 3.

BWANA akaniambia, Nenda tena, kampe-
nde mwanamke aliyependwa na mwe-
nzake, naye mzinzi, vile kama Bwana awape-
ndavyo waana wa Israeli, wajapogeukia
miungu mingine, na kupenda vichala vya
2 zabibu. Bassi nikajipatia huyu kwa hamsta-
shara za fetha, na kwa homeri ya shayiri,
3 na kwa nuss homeri ya shayiri: nikamwa-
mbia, Utakaa kwangu siku nyingi; hutazi-

Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

ni, wala hutakuwa wa mume: ndivyo nita-
4 kavyokuwa kwako. Kwani waana wa Israe-
li watakaa siku nyingi hawana mfalme, wala
mkuu, wala thabihu, wala nguzo, wala efodi
5 ao terafi: baadaye waana wa Israeli wata-
rudi, na kumtafuta Bwana Muungu wao, na
Daud mfalme wao: nao wakitetemeka wa-
tamwendea Bwana, na wema wake siku
zitakazokuja.

## SURA 4.

SIKIENI neno la Bwana, enyi waana wa
Israeli: kwani Bwana anayo mateto nao
waikaao inchi, kwa kuwa hapana kweli,
wala rehema, wala kumjua Muungu katika
2 inchi. Kuapiza, na kudanganya, na kuua,
na kwiba, na kuzini: hufurika, damu ziki-
3 gusa damu. Kwa sababu hii inchi italia,
nao wote waikaao watathoofika, pamoja na
nyama za mwitu, na ndege za mbingu;
hatta samaki za baharini nazo zitaondole-
4 wa. Lakini asitete mtu, wala mtu asike-
mee: kwani watu wako kama watetao na
5 mkohani. Nawe utajikwaa mchana, na
nabii naye atajikwaa nawe usiku; nami ni-
6 tamharibu mamako. Watu wangu waha-
ribika kwa kukosa maarifa; kwa kuwa
wewe umekataza maarifa, nitakukataza
nami, usiwe mkohani kwangu: ukiwa ume-
isahau torati ya Muungu wako, nitasahau
7 watoto wako nami. Kwa kadiri walivyo-

Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

zidishwa, ndivyo walivyonikosea: utukufu
8 wao nitageuza aibu. Hula thambi ya watu
wangu, na kwa uovu killa mtu huinua roho
9 yake. Na itakuwa, kama kwa watu, kwa
mkohani vivyo: nami nitawapatiliza njia
zao, nami nitawarudishia matendo yao.
10 Nao watakula, wasishibe; nao watatenda
asherati, wasiongezeke; kwa sababu wa-
11 meacha kumwangalia Bwana. Asherati
na mvinyo, na mvinyo mpya hunyang'anya
12 moyo. Watu wangu hutaka shauri kwa
gogo lao, na fimbo yao huwaarifu: kwa-
ni roho ya uzinzi imewakosesha, nao wame-
13 zini katika chini ya Muungu wao. Hutoa
thabihu katika vilele vya milima, huvukiza
uvumba vilimani, chini ya mweloni, na
mlubua, na mwela, kwa kivuli chake kwa
kuwa chema: kwa hiyo binti zenu huzini,
14 na bibi harusi hufanya asherati. Sitawa-
athibu binti zenu wakizini, wala bibi haru-
si wakifanya asherati; kwani wenyewe hu-
jitenga pamoja na waanake wazinzi: nao
hutoa thabihu pamoja nao kahaba: na wa-
15 tu wasiotambua wataangamia. Na wewe,
Israeli, ukiwa wazini, asikose Yuda: wala
msije Gilgal, wala msipande kwa Bet-Aven,
16 wala kuapa, Aishivyo Bwana. Kwani
kama ndama mkaidi Israeli amefanya uka-
idi; sasa atawalisha Bwana kama mwana
17 kondoo penyi nafasi pana. Efraim ameu-
18 ngwa na sanamu: mwachilie mbali. Vileo
vyao vimegeuka; kuzini huzini tu; kupe-

Digitized by Google
Original from
HARVARD UNIVERSITY

19 nda hupenda aibu ngao zake. Upepo ume-
mfunikiza na mabawa yake; nao wata-
tahayarika kwa sadaka zao.

## SURA 5.

SIKIENI haya, enyi wakohani, mkasikilize,
enyi nyumba ya Israeli, mkapokee ma-
sikioni enyi nyumba ya mfalme, kwani kwe-
nu hukumu; kwa sababu mmekuwa mtego
kwa Mizpa, na tanzi likitandwa juu ya
2 Tabor. Nao waasi wameshuka sana kwa
uharibifu; nami kwa laumu kwao wote.
3 Nami namjua Efraim, na Israeli hakufi-
chwa kwangu: kwani sasa, Ee Efraim,
4 umezini, Israeli mchafu. Mambo yao
hayatawaacha wamgeukie Muungu wao:
kwani roho ya uzini kati mwao, wala ha-
5 wamjui Bwana. Na Israeli hushuhudiwa
na kiburi usoni pake: hatta Israeli na
Efraim watajikwaa katika uovu wao; ata-
6 jikwaa Yuda naye pamoja nao. Wata-
kwenda na kondoo zao na wenyi ng'ombe
zao wamtafute Bwana; wasimwone: ame-
7 jitenga kwao. Wametenda hila juu ya
Bwana; kwani wamezaa waana wageni:
sasa mwezi mpya utawala pamoja na ma-
koonde yao.
8 Pigeni baragumu kwa Gibea, na paanda
kwa Rama, pigeni yowe kwa Bet-aven;
9 nyuma yako, Ee Benyamin. Efraim ata-
kuwa ukiwa siku ya laumu: kati ya maka-

yo kwa mwokaji; huacha kuchochea, toka
kukanda unga hatta uishapo kuchachwa.
5 Siku ya mfalme wetu wakuu walijitapisha
kwa ulevi wa mvinyo; alinyosha mkono
6 pamoja na wenyi mzaha. Kwani wame-
jongeza moyo wao kama tanuru, wakati
waoteapo: mwokaji wao hulala usiku wote;
assubuhi huwaka kama ndimi za moto.
7 Wa moto wote kama tanuru, hula makathi
yao; wafalme wao wameanguka: hapana
8 mmoja wao aniitaye mimi. Efraim anaji-
mwaga kati ya mataifa; Efraim ni mkate
9 usiogeuzwa. Wageni wamekula nguvu
zake, asijue mwenyewe: hatta, mvi ame-
10 miminikiwa, asijue mwenyewe. Na Israeli
hushuhudiwa na kiburi usoni pake: wala
hawakumrudia Bwana Muungu wao, wala
11 kumtafuta kwa haya yote. Naye Efraim
ni kama njiwa mpumbafu anapungukiwa
12 moyo: hulilia Misri, huenda Asshur. Wa-
ondapo, nitatandaza wavu wangu juu yao;
nitawashusha kama ndege za mbingu: ni-
tawaathibu kama kwa kutangazwa kwa ku-
13 sanyiko lao. Ole wao! kwani wameni-
kimbia; uharibifu kwao! kwani wameniasi:
hatta ningawakomboa, illa wamenisemea
14 uwongo. Wala hawakunililia kwa moyo,
illa hulalamika vitandani mwao: hukusa-
nyikia ngano na mvinyo, huniasi mimi.
15 Hatta nikiwa nimeifundisha nimeitia ngu-
vu mikono yao, wawaza mathara juu
16 yangu. Hurudi, wala si kwa juu; wafa-

Digitized by Google

Original from
HARVARD UNIVERSITY

nana na upindi usiofaa: wakuu wao wata-
angamia na upanga kwa hasira ya ulimi
wao: huku kuchekewa kwao katika inchi
ya Misri.

## SURA 8.

KANWANI kwako baragumu! Kama tai
juu ya nyumba ya Bwana: kwa sababu
wamekhalifu agano langu, wamekosa torati
2 yangu. Kwangu watalia, Muungu wangu,
3 tumekujua sisi, Israeli. Ametupa Israeli
4 yaliyo mema: adui watamfukuza. Wame-
simamisha wafalme, wala si kwami: wame-
jitawalisha, nisijue: wamejifanyizia sanamu
za fetha yao na thahabu yao, wakatike.
5 Ametupa ndama wako, Ee Samaria; hasira
yangu imewaka juu yao: hatta lini kabla
6 hamjakuweza kutoa kosa? Kwani ya
Israeli hatta na haya; fundi ameifanyiza,
wala Muungu siye: hatta kuvunjika itavu-
7 njika ndama ya Samaria. Kwani upepo
walioupanda, tufanu watakayoivuna: nafa-
ka haina; machipuko hayatoi mashuke:
8 hatta ikiwa yatoa, wageni watayameza. A-
memezwa Israeli: sasa wako kati ya ma-
9 taifa kama chombo kisichopendeza. Kwani
wamepanda Asshur, punda milia peke yake:
10 Efraim ameajiri kupenda. Kweli, hatta
wakiajiri kati ya mataifa, sasa nitawaku-
sanya: nao wataanza kuthoofika kwa ma-
11 ana ya mzigo wa mfalme wa wakuu. A-

Digitized by Google
Original from HARVARD UNIVERSITY

kiwa Efraim amezidisha mathbahu kwa
thambi, zimekuwa kwake mathbahu kwa
12 thambi. Hatta nikimwandikia torati
yangu kwa elfu kumi, huhesabiwa kitu
13 kigeni. Nazo thabihu za matoleo yangu,
hutoa thabihu za nyama, hula; wala Bwana
hazikubali: sasa atakumbuka uovu wao,
atapatiliza thambi zao; watarudi Misri nao.
14 Kwani Israeli amemsahau Muumba wake,
amejenga majumba; na Yuda ameongeza
miji yenyi boma: lakini nitapeleka moto
juu ya miji yake, nao utaila minara yake.

## SURA 9.

USIFURAHI, Ee Israeli, kwa shangwi,
kama mataifa; kwa kuwa umezini kwa
Muungu wako, umependa ijara juu ya killa
2 sakafu ya nafaka. Sakafu na shinikizo
hazitawalisha, naye ataukosa mvinyo mpya.
3 Hawatakaa katika inchi ya Bwana; lakini
Efraim atarudi Misri, nao watakula kichafu
4 katika Asshur. Hawatammiminia Bwana
mvinyo, wala hawatampendeza: thabihu zao
kama chakula chao wenyi matanga kwao;
wote wakilao watatiwa uchafu: kwani cha-
kula chao kwa nafsi zao; hakitakuja nyu-
5 mbani kwa Bwana. Mtafanyaje siku ya
kusanyiko la idi, na siku ya karama ya
6 Bwana? Kwani, tazama, wamekwenda zao
katika uharibifu, Misri itawakusanya, Nof
utawazika: kutamanika kwao kwa fetha

Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

magugu yatakumiliki: miiba itakuwa he-
7 mani mwao. Siku za kupatilizwa zimekuja,
siku za kulipiwa kisasi zimekuja; Israeli
wataijua: nabii ni mpumbafu, mtu mwenyi
roho ana wazimo, kwa kuwa wingi uovu
8 wako, kwa kuwa wadui mkuu. Efraim
mlinzi na Muungu wangu: naye nabii,
mtego wa mwinda ndege njiani mwake
mwote, wadui nyumbani mwa Muungu
9 wake. Wameharibika mno kama siku za
Gibea; atakumbuka uovu wao, atawapati-
10 liza kwa thambi zao. Nimekuta Israeli
kama zabibu penyi nyika; nimewaona baba
zenu kama mabivu ya kwanza ya mtini ka-
tika mwanzo wake: wakaenda Baal-peor,
wakajitenga kuwa wa aibu, wakawa ma-
11 chukizo kama waliyoyapenda. Naye
Efraim, utukufu wake utaruka kama nde-
ge: pasiwe kuzaa, wala kuchukua mimba,
12 wala kupatiwa mimba. Hatta wakilea
watoto, illa nitawanyang'anya, asisalie mtu;
hatta ole wao tena nitakapowaondokea!
13 Efraim, kama nilivyoona Turo, amepandwa
mahali pazuri: lakini Efraim atamtolea
14 mwuaji watoto wake. Uwape, Ee Bwana:
nini utakazowapa? uwape kuharibika kwa
15 mimba, na kukauka kwa maziwa. Uovu
wao wote katika Gilgal; kwani ndiko nili-
kowachukia! kwa sababu ya uovu wa ma-
tendo yao nitawafukuza nyumbani mwangu:
sitawapenda tena; wakaidi maakida wao
16 wote. Efraim amepigwa, shina lao limeka-

Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

uka, hawatazaa matunda: kweli, hatta
wakizaa, nitaviua vipenzi vya tumbo lao.
17 Muungu wangu atawatupa, kwa sababu
hawakumsikiliza: nao watakuwa wakimbi-
zi kati ya mataifa.

## SURA 10.

ISRAELI mzabibu mkarimu, naye mwe-
nyi kutoa matunda: kwa wingi wa matu-
nda yake amezidisha mathbahu zake; kwa
uzuri wa inchi yake wamefanya nzuri nguzo
2 zao. Ametenga moyo; sasa wataonekana
wenyi hatiya: yeye atakuta mathbahu zao,
3 atateka nguzo zao. Hakika sasa watasema,
Hatuna mfalme: kwani hatumchi Bwana;
4 naye mfalme atufanyie nini? Hunena
maneno, huapa uwongo katika kupatana
mapatano: kwa hiyo hukumu huchupuka
kama miroshi katika matuta ya koondeni.
5 Wakaao Samaria wataona hofu kwa ndama
za Bet-Aven: kwani watu wake watamlilia,
na Wakemari wake, waliomfurahia, kwa
utukufu wake, kwa kuwa umemwondokea.
6 Hatta atachukuliwa Asshur sadaka yake
Mfalme Yareb: Efraim atachukua fetheha,
na Israeli ataona haya kwa shauri lake mwe-
7 nyewe. Naye Samaria, mfalme wake ame-
8 katika kama povu usoni pa maji. Pataha-
ribika tena mahali pa juu pa Aven, thambi
ya Israeli: mibigili na miiba itapanda
mathbahuni mwao; nao wataiambia mili-

Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

ma, Tusetirini; na vilima, Tuangukieni.
9 Tangu siku za Gibea umefanya thambi, Ee
Israeli; huko wamesimama; isiwapate kwa
10 Gibea vita juu ya waana wa uovu. Ikiwa
nia yangu nitawaathibu; nao mataifa wa-
takusanyika juu yao, wakifungwa kwa
makosa yao mawili. Naye Efraim ndama
11 aliyefundishwa, apendaye kufikicha; laki-
ni nimempitia shingo lake la uzuri: nita-
mwekea Efraim mpanda; Yuda atalima,
12 Yakob atavunja udongo wake. Jipandi-
eni kwa haki, vuneni kwa rehema; limeni
malimo yenu; kwani wakati umewadia
mmtafute Bwana, hatta atakapokuja, na
13 kuwanyweshea haki. Mmelima thulumu,
uovu mliouvuna; mmekula mazao ya uwo-
ngo: kwani umetumainia njia yako, wingi
14 wa mashujaa wako. Kwa hiyo fitina ita-
waondokea mataifa yako, ngome zako zote
zitatekwa, vile kama Shalman alivyoteka
Bet-arbel siku ya vita: mama akavunjika-
15 vunjika pamoja na watoto wake. Ndivyo
Betel utakavyowatendea ninyi kwa sababu
ya uovu wa uovu wenu: likichomoza jua
tu kukatwa atakatwa mfalme wa Israeli.

## SURA 11.

ISRAELI alipokuwa mtoto nikampenda,
na katika Misri nimemwita mwanangu.
2 Huwaita, ndivyo hutoka usoni pao: huto-
3 lea Baali thabihu, huvukizia sanamu. Na-

Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

mi mwendesha wake Efraim; naliwatwaa
mikononi mwangu; wasijue kama ndimi
4 niliyewaponya. Naliwavuta kwa kamba
za kimwana-Adamu, kwa mafungo ya u-
penzi; nikawa kwao kama wainuao nira
kwa matayo yao, nikawaandikia chakula.
5 Hatarudi inchi ya Misri; Mwasshur ndiye
atakayemmiliki, kwa sababu wamekataa
6 kurudi. Nao upanga utaiangukia miji
yake, utaiharibu na kula miti yake kwa
7 sababu ya mashauri yao wenyewe. Nao
watu wangu huambatana na maasi juu
yangu: hatta wakiwaita kwa juu, hapana
8 mmojawapo atakayetukuza. Nikutoeje,
Efraim? nikutupe, Israeli? nikutoeje kama
Adma? nikuweke kama Zeboim? moyo
wangu umegeuka ndani mwangu, huruma
9 zangu zimewaka pamoja. Sitatenda kwa
ukali wa hasira yangu, sitarudi kuharibu
Efraim: kwani Muungu mimi, wala si mtu;
kati mwako Mtakatifu: wala sitaingia
10 mjini. Nyuma ya Bwana watakwenda,
atakayeng'uruma kama simba: kwani ata-
ng'uruma, na waana watakuja wakiteteme-
11 ka toka magharibi. Watakuja wakitete-
meka kama ndege katika Misri, na kama
hua katika inchi ya Asshur; nami nitawa-
kalisha nyumbani mwao, anena Bwana.
12 Efraim anizungushia uwongo, na hila
nyumba ya Israeli; lakini Yuda hatta sasa
atawalaye na Muungu, naye mwaminifu
kwake Mtakatifu.

Digitized by Google
Original from
HARVARD UNIVERSITY

## SURA 12.

EFRAIM hula pepo, hufuata matlai: mchana kuchwa huzidisha uwongo na uharibifu; nao hufanya mapatano na Asshur,
2 na mafuta huchukuliwa Misri. Mateto
tena na Yuda anayo Bwana, naye atampatiliza Yakob kwa njia zake; kwa ma-
3 tendo yake atamrudishia. Tumboni alimshika nduguye kisigino; na katika uwezo wake alikuwa na nguvu kwa Muungu:
4 akawa na nguvu juu ya malaika, akamshinda: akalia, akamsihi: akamwona kwa
5 Betel, ndipo aliposema naswi; hatta Bwana, Muungu wa majeshi; Bwana ni kumbuku-
6 mbu yake. Nawe umgeukie Muungu wako; shika rehema, na hukumu, ukamngojee Muungu wako dayima.
7 Kanaan (mchuruzi) *huyu*, mkononi mwake mizani ya udanganifu: apenda kuthu-
8 lumu. Akasema Efraim, Kweli nimekuwa tajiri, nimejipatia mali: wala katika kazi zangu zote hawataniones uovu ndio thambi.
9 Illakini mimi Bwana Muungu wako tangu inchi ya Misri; nami bado nitakukalisha tena
10 hemani, kama siku za karama ya idi. Nimenena tena na manabii, nami nimeongeza njozi; na mikononi mwa manabii nimetu-
11 mia mifano. Si uovu Gilead? ubatili wamekuwa pia: kwa Gilgal hutoa thabihu za ng'ombe: hatta mathbahu zao kama chungu
12 katika matuta ya koondeni. Yakob aka-

Digitized by Google

Original from
HARVARD UNIVERSITY

kimbia koondeni kwa Aram, Israeli akatu-
mika kwa mke, na kwa mke akachunga.
13 Na kwa nabii Bwana akampandisha Israeli
katika Misri, na kwa nabii amechungwa.
14 Efraim amekasirisha machungu : kwa hiyo
damu yake itaachwa juu yake, na shutu-
mu lake Bwana atamrudishia.

## SURA 13.

EFRAIM aliposema, tetemeko; yeye ali-
yejitukuza katika Israeli : lakini alipo-
2 kosa kwa Baal, akafa. Hatta sasa huzidi
kufanya thambi, nao wamejifanyia sanamu
za fetha yao, hatta machukizo kwa kuta-
mbua kwao wenyewe, kazi za mafundi zo-
te : wazisemeao, Wazibusu ndama waana
3 Adamu watoao thabihu. Kwa hiyo wata-
kuwa kama wingu la assubuhi, kama u-
mande upitao mapema, kama makapi yali-
yopeperushwa na tufanu katika sakafu, na
4 kama moshi katika dohani. Illakini
mimi Bwana Muungu wako tangu inchi ya
Misri ; wala Muungu mwingine illa mimi
hutajua, wala hapana mwokozi kuliko mi-
5 mi. Mimi nalikujua nyikani, katika inchi
6 ya kiu nyingi. Kwa kadiri ya malisho
yao ndivyo walivyoshiba ; wakashiba, mo-
yo wao ukatukuka : kwa hiyo wamenisahau.
7 Kwa hiyo nipo kwao kama simba : kama
8 chui njiani nitachungulia : nitawalaki kama
dubba aliyenyang'anywa, nitararua mshipa

Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

wa moyo wao: nami nitawala huko kama
9 simba; mnyama atawapasua. Uharibifu
wako. Ee Israeli, kwa kuwa juu yangu, juu
10 ya msaada wako. Yuko wapi bassi
mfalme wako, akuokoe katika miji yako
yote? na waamuzi wako uliowanena, Nipe
11 mfalme na wakuu? Nimekupa mfalme
kwa hasira yangu, nimetwaa kwa ghatha-
12 bu yangu. Umefutika uovu wa Efraim:
13 thambi yake imewekwa. Utungu wa
mwanamke mwenyi kuzaa utamjia; mwa-
na asiye hekima yeye; kwani wakati asi-
14 kawie penyi kupenyesha watoto. Mkono-
ni mwa ahera nitawatoa, katika mauti
nitawakomboa: Ee mauti, wapi mapigo
yako? Ee ahera, wapi uharibifu wako?
15 kugeuka kutafichwa machoni pangu. Ha-
tta akisitawi kati ya nduguze, matlai ita-
kuja, upepo wa Bwana upandao toka nyi-
kani, na kijito chake kitakoma, na chem-
chemi yake itakauka: ataharibu hazina
16 ya vyombo vyote vya anassa. Samaria
atajitia hatiyani; kwani amemwasi Muungu
wake: wataanguka kwa upanga; vitoto
vyao vitavunjikavunjika, na waanawake
wao wenyi mimba watapasuliwa.

## SURA 14.

EE Israeli, rudi kwake Bwana Muungu wa-
ko; kwani umeanguka kwa uovu wako.
2 Twaeni nanyi maneno, mkamrudie Bwana:

Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

mwambieni, Maovu yote uyaondoe, na
yaliyo mema uyakubali: naswi tutatoa
3 ng'ombe midomo yetu. Asshur hatatuokoa;
hatutapanda frasi: wala hatutaiambia tena
kazi ya mikono yetu, Miungu yetu: kwani
4 kwako asiye na baba huona rehema. Ni-
taponya maasi yao, nitawapenda kwa mo-
yo: kwani hasira yangu imegeuka kwake.
5 Nitakuwa kama umande kwa Israeli; ata-
chanua kama nyinyoro, atatoa mizizi kama
6 Lebanon. Matawi yake yataendelea, na
uzuri wake utakuwa kama wa mzeituni, na
7 manuka yake kama Lebanon. Watarudi
wakaao chini ya kivuli chake; wataifufusha
ngano, watachanua kama mzabibu: manu-
kato yake kama mvinyo wa Lebanon.
8 Efraim *atasema*, Ninani tena na sanamu?
Mimi nimejibu, nami nitamwangalia; ka-
ma mberoshi mbichi mimi; toka kwangu
9 matunda yako yameonekana. Nani mwe-
nyi hekima, na haya atayatambua? mwe-
nyi busara, naye atayajua? kwani zime-
nyoka njia za Bwana, nao wenyi haki wa-
taziendelea: nao waasio wataanguka humo.

MWISHO.

Digitized by Google

Original from
HARVARD UNIVERSITY

# YOEL.

NENO la Bwana lililomjia Yoel, mwana
wa Pethuel.
2 Sikieni haya, enyi wazee, mkasikilize, enyi
nyote mkaao katika inchi. Yamekuwa haya
3 siku zenu, ao hatta siku za baba zenu? Wa-
arifuni haya watoto wenu, na watoto wenu
watoto wao, na watoto wao kizazi kingine.
4 Mabaki yao mapanzi nzige zimeyala; mabaki
yao nzige funza zimeyala; na mabaki yao
5 funza madudu wage wameyala. Amkeni,
enyi walevi, mkalie: kapigeni yowe, enyi
nyote mnywao mvinyo, kwa sababu ya mvi-
nyo mpya; kwani umekomeshwa katika ka-
6 nwa lenu. Kwani taifa limepanda juu ya
inchi yangu, hodari, wasiohesabika; meno
yake meno ya simba, mwenyi magego ya
7 simba mkubwa. Mzabibu wangu ameuhari-
bu, na mtini wangu ameuvunjavunja: ame-
ubandua kabisa na kutupa chini; matawi
8 yake yamefanyika meupe. Omboleza, kama
mwanamwali avaaye sako kwa kufiwa mume-
9 we wa ujana. Sadaka ya unga na miminiko
zimekoma katika nyumba ya Bwana; wako-
10 hani, wangoje wake Bwana, walia. Koonde
limekonda, shamba lashangaa; kwani zime-
konda nafaka, umekauka mvinyo mpya,

Digitized by Google
Original from
HARVARD UNIVERSITY

11 yamenywea mafuta. Tahayarini, enyi wa-
kulima, lieni, enyi watunza mizabibu, kwa
ngano na kwa shairi; kwani mavuno ya ko-
12 ondeni yamepotea. Mzabibu umekauka,
na mtini umezimia; mkomamanga, na mte-
nde tena, na mtofaa, hatta miti yote ya koo-
ndeni imekauka; kwani furaha imewaka-
13 ukia waana Adamu. Jifungeni *sako*, mkalie,
enyi wakohani; pigeni yowe, enyi wangojo
wa mathbabu; njooni, kesheni usiku kucha
wenyi sako, enyi wangoje wa Muungu wa-
ngu: kwani sadaka ya unga na mimiuiko zi-
14 mezuiwa nyumbani mwa Muungu wenu. Ta-
kaseni kufunga, iteni kusanyiko kuu, ku-
sanyeni wazee, wakaa inchi wote, nyumbani
kwa Bwana Muungu wenu, mkamlilie Bwa-
15 na. Ole wa siku! kwani siku ya Bwana ime-
karibia, na kama kuwinda katika kwa Mwe-
16 nyiezi itakuja. Hakikatiki chakula ma-
choni petu, kicheko na furaha katika nyu-
17 mba ya Muungu wetu? Mbegu zimehari-
bika chini ya udongo wao; ghala zimea-
chwa, hazina zimebomoka; kwani nafaka
18 zimekauka. Ginsi nyama wanavyougua!
makundi ya ng'ombe hafathaika, kwani ha-
wana malisho; hatta makundi ya kondoo
19 huteswa. Ee Bwana, wewe nakulilia:
kwani moto umeyala malisho ya nyika,
na ndimi za moto zimeteketeza miti yote
20 ya koondeni. Hatta nyama za koondeni
wakutwetea: kwani mifereji ya maji ime-



Digitized by Google

Original from
HARVARD UNIVERSITY

kauka, na moto umeyala malisho ya nyika.

II. PIGENI paanda katika Sayuni, mkapige
yowe katika mlima wa utakatifu wangu:
wakaao wote katika inchi watetemeke:
kwani siku ya Bwana inakuja, kwani ime-
2 karibia: siku ya giza na weusi, siku ya ma-
wingu na kiwi, kama mapambazuko yali-
vyotandwa milimani: watu wakuu na ho-
dari, bado hawajawa kamwe kama hawa,
wala nyuma yao hawatakuwa kwa miaka ya
3 kizazi na kizazi. Moto hula mbele yao; na
nyuma yao ndimi za moto huteketeza:
inchi yafanana na bustani ya Aden mbele
yao, na nyuma yao nyika ilioharibika:
4 kweli hapana iliyopona kwao. Kuonekana
kwao kama kuonekana kwa frasi: na kama
5 wapanda frasi ndivyo waendavyo mbio. Ka-
ma sauti ya magari katika vilele vya milima
huruka, kama sauti ya ndimi za moto ziki-
yala makapi, kama watu hodari wakipa-
6 ngwa vitani. Mbele zao mataifa huona
uchungu: nyuso zote hukosa rangi zao.
7 Huenda mbio kama washujaa: hupanda u-
kutani kama wenyi vita: huendelea killa
mmoja njia yake, hawachafuki mapito yao.
8 Wala mmoja hamsukumi mwenzake; hue-
ndelea killa mmoja njia yake: nao wakia-
9 nguka penyi selaha hawavunjiki. Huuru-
kia mji: hukimbia juu ya ukuta; huzipandia
nyumba: huingia madirishani kama mwivi.
10 Inchi hutetema mbele yao; mbingu hutiki-



Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

sika : jua na mwezi hutiwa giza, nazo nyota
11 huacha kuangaza : Naye Bwana hupaliza
sauti yake mbele ya jeshi lake ; kwani ma-
tuo yake makubwa sana ; kwani mwenyi
nguvu afanyaye neno lake : kwani siku ya
Bwana kuu na ya kuogofya sana ; na nani
12 aiwezaye ? Illakini hatta sasa, Nigeuki-
eni mimi, anena Bwana, kwa moyo wote, na
kwa kufunga, na kwa kulia, na kwa kujuta.
13 Kararueni moyo wala si mavazi, mkamgeu-
kie Bwana Muungu wenu, kwani ndiye
mwenyi neema na rehema, si mpesi kwa
hasira, mwenyi wema mwingi, ageukaye
14 katika mabaya. Nani ajuaye kama atarudi,
na atageuka, na ataacha mbaraka nyumaye,
sadaka ya unga na sadaka ya kunywa kwa
Bwana Muungu wenu ?
15 Pigeni paanda katika Sayuni, takaseni
16 kufunga, iteni kusanyiko kuu : kusanyeni
watu, takaseni kusanyiko, wasongane wa-
zee, kusanyeni watoto nao wanyonyao
maziwa : bwana arusi atoke chumbani
mwake, na bibi arusi katika kijumba chake.
17 Wakohani, wangoje wa Bwana, walie kati
ya ukumbi na mathbahu, wakanene, Uwaa-
chilie watu wako, Ee Bwana, wala usitoe
urithi wako kwa aibu, wamataifa watawale
juu yao : kwa nini waseme kati ya watu,
Yuko wapi Muungu wao ?
18 Ndipo Bwana alipoionea uwivu inchi ya-
19 ke, na kuwahurumia watu wake. Bwana
akajibu, akawambia watu wake, Angalieni,



Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

nitawapelekea ninyi nafaka, na mvinyo, na
mafuta, nanyi mtashibishwa navyo: wala si-
20 tawafanya tena aibu kati ya mataifa: nami
nitawaondolea ninyi mbali wa kaskazini, ni-
tawafukuza hatta inchi ya ukame na jangwa
upande wao wa mbele kwa bahari ya masha-
riki, na upande wao wa nyuma kwa bahari
ya magharibi; na uvundo wao utapanda,
na manuka yao yatapanda, kwa kuwa wame-
21 tenda makuu. Usiogope, Ee inchi, ufurahi,
ukafurahiwe; kwani Bwana ametenda ma-
22 kuu. Msiwe na hofu, enyi nyama za koo-
ndeni; kwani malisho ya nyika yachupuka,
kwani mti wazaa matunda yake, mtini na
23 mzabibu yatoa nguvu zao. Furahini bassi,
enyi waana wa Sayuni, mkamfurahie Bwana
Muungu wenu: kwani awapelekea mvua ya
masika kwa hesabu ya haki, na kuwanye-
shea mvua, mvua ya masika na mvua ya
24 mvule kwanza. Na sakafu zitajaa ngano,
na mashinikizo yatashiba mvinyo na mafu-
25 ta. Nami nitawarudishia miaka ziliyoila
nzige, na funza, na madudu wage, na ma-
panzi, jeshi langu kuu niliowapeleka kati
26 mwenu. Nanyi mtakula kingi na kushiba,
na kulisifu jina la Bwana Muungu wenu;
aliyewatendea kwa ajabu: na watu wangu
27 hawatatahayarika kamwe. Nanyi mtajua
kama nipo kati ya Israeli, na kama mimi
Bwana Muungu wenu, wala hapana mwi-
ngine: wala watu wangu hawatatahayarika
kamwe.



Digitized by Google

Original from
HARVARD UNIVERSITY

28 Na itakuwa baadaye nitamwaga ya Roho
yangu juu ya watu wote; watatabiri wa-
ana wenu na binti zenu, na wazee wenu
wataota ndoto, na vijana wenu wataona
29 njozi; na tena juu ya watumwa waume
na wake siku zile nitamwaga ya Roho ya-
30 ngu. Nitatoa ajabu mbinguni, na katika
inchi, damu, na moto, na nguzo za moshi.
31 Jua litageuka kuwa giza, na mwezi kuwa
damu: mbele ya kuja siku ya Bwana iliyo
32 kuu na kutetemesha. Na itakuwa, killa
atakayeomba kwa jina la Bwana ataokoka:
kwani katika mlima Sayuni na katika Ye-
rusalemi watakuwako watakaookoka, kama
Bwana alivyosema, na katika mabaki wale
awaitao Bwana.

III. KWANI, angalieni, siku zile, na wakati
ule, nitakapowarudisha wafungwa wa Yuda
2 na Yerusalemi, nitawakusanya mataifa yote,
nami nitawaleta chini boondeni mwa Yeho-
shafat; ndipo nitakapowahukumu kwa ajili
ya watu wangu, na kwa ajili ya urithi wa-
ngu Israeli, waliowatawanya kati ya mata-
3 ifa, na kuigawanya inchi yangu. Nao wa-
mewapigia kura watu wangu: na mtoto mu-
me wametoa kwa kahaba, na mtoto mke wa-
4 meuza kwa mvinyo wapate kunywa. Kwe-
li, na nini ninyi kwangu, enyi Turo na Sido-
ni, na pande zote za Filistia? Mtanirudishia
malipo? na kama mtanirudishia mimi, hima
na kwa haraka nitawarudishia ninyi kitwa-
5 ni malipo yenu. Kwa kuwa mmenitwalia



Digitized by Google

Original from
HARVARD UNIVERSITY

fetha yangu na thahabu yangu, na kuchu-
kua majumbani mwenu mema yangu ya
6 kutamanika; hatta waana wa Yuda, na
waana wa Yerusalemi mmewauzia waana
wa Wayonani, mpate kuwahamisha mbali
7 ya mpaka wao wenyewe; angalieni, nitawa-
ondokesha katika mahali mlipowauza, nami
8 nitawarudishia malipo kitwani kwenu : na-
mi nitawauza wenu waana na binti mikononi
mwa waana wa Yuda, nao watawauza kwa
watu wa Seba, kwa taifa lilioko mbali :
kwani Bwana aliyelinena.
9 Tangazeni haya kati ya mataifa; tengene-
zeni vita; waondokesheni mashujaa; watu
10 wote wa vita wakaribie, wapande juu. Fu-
eni majembe yenu kuwa panga, na miundu
yenu kuwa mikuki: aseme mthaifu, Mimi
11 hodari. Haya njooni, enyi mataifa wa pande
zote, mkakusanyike : huko uwashushe ma-
12 shujaa yako, Ee Bwana. Mataifa waondo-
ke, wapande boondeni mwa Yehoshafat:
kwani ndiko nitakakokaa niwahukumu ma-
13 taifa yote wa pande hizi. Tieni miundu,
kwani vuno limekomaa. Njooni msindike
kwani kinu kimejaa, mashinikizo yameshi-
14 ba, ya kuwa maovu yao mengi. Makutano,
makutano boondeni mwa kukata maneno;
kwani siku ya Bwana karibu boondeni mwa
15 kukata maneno. Jua na mwezi ni giza,
16 nazo nyota zakoma kuangaza. Naye Bwa-
na atanguruma katika Sayuni, atapaliza
sauti yake katika Yerusalemi; mbingu na



Digitized by Google
Original from
HARVARD UNIVERSITY

inchi zitatikisika: lakini Bwana kimbilio la
watu wake na ngome ya waana wa Israeli.
17 Ndivyo mtakavyonijua kama ndimi Bwana
Muungu wenu nikikaa katika Sayuni, mli-
ma wangu wa utakatifu; ndipo Yerusalemi
utakapokuwa mtakatifu, wala wageni ha-
18 watapita kati yake tena kamwe. Na ita-
kuwa siku ile milima itadondoza mvinyo
mtamu, na vilima vitamwaga maziwa, na vi-
jito vyote vya Yuda vitatoa maji; hatta
nyumbani mwa Bwana chemchemi itatokea,
19 na kuitia maji boonde ya Shittim. Misri
itakuwa ukiwa, na Edom itakuwa nyika
iliyoharibika kwa jeuri waliyofanyiwa waa-
na wa Yuda, kwa kuwa wamemwaga damu
20 isiyo na hatiya katika inchi yao. Lakini
Yuda watakaa milele, na Yerusalemi kwa
21 kizazi na kizazi. Nami nitaitakasa damu
yao nisiyoitakasa, kwani Bwana akaaye
katika Sayuni.



Digitized by Google
Original from
HARVARD UNIVERSITY

# AMOS.

SO
LI
DEO
GL
OR
IA

ZANZIBAR:
PRINTED AT THE UNIVERSITIES' MISSION PRESS.
1888.

Digitized by Google
Original from
HARVARD UNIVERSITY

# AMOS.

## SURA 1.

MANENO ya Amos, aliyekuwa wa wachungaji wa Tekoa, aliyoyaona juu
ya Israeli, siku za Uzziya mfalme wa Yuda,
na siku za Yaraboam mwana wa Yoash
mfalme wa Israeli, miaka miwili kabla ya
tetemeko la inchi.
2 Akasema, Bwana atanguruma katika Sa-
yuni, atapaliza sauti yake katika Yerusa-
lemi; nayo malisho ya wachunga yatao-
mboleza, na kilele cha Karmel kitakauka.
3 Ndivyo asemavyo Bwana: Kwa makosa
matatu ya Dameski, na kwa ma'nne, sita-
4 warudishia; wakiwa wameipond Gilead kwa
nauraji za chuma; nami nitaupelekea moto
nyumba ya Hazael, nao utayateketeza ma-
5 jumba ya Benhadad. Nami nitalivunja
pingo la Dameski, nitamkatia mbali akaaye
boondeni mwa Aven, naye ashikaye fimbo
ya ufalme nyumbani mwa Aden: nao watu
wa Sham watakwenda kufungwa katika
Kir, asema Bwana.
6 Ndivyo asemavyo Bwana: Kwa makosa
matatu ya Gaza, na kwa ma'nne, sitawaru-
dishia; wakiwa kuhamisha wamewahamisha
7 kabisa, kuwatolea Edom: nami nitaupelekea

Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

moto ukuta wa Gaza, nao utateketeza maju-
8 mba yake: nami nitamkatia mbali akaaye
Ashdod, naye ashikaye fimbo ya ufalme
katika Ashkelon; nami nitawageuzia Ekron
mkono wangu, nao masalio ya Wafilisti
wataangamia, asema Bwana Mungu.
9 Ndivyo asemavyo Bwana: Kwa makosa
matatu ya Turo, na kwa ma'nne, sitawaru-
dishia; wakiwa kuwatolea Edom wamewa-
tolea kabisa, wasilikumbuke agano la ndu-
10 gu: nami nitaupelekea moto ukuta wa
Turo, nao utateketeza majumba yake.
11 Ndivyo asemavyo Bwana: Kwa makosa
matatu ya Edom, na kwa ma'nne, sitawaru-
dishia; akiwa amemfuata nduguye na u-
panga, na kuziharibu huruma zake, hasira
yake ikararuararua dayima, akaishika gha-
12 thabu yake milele: nami nitawapelekea moto
Teman, nao utayateketeza majumba ya
Bozra.
13 Ndivyo asemavyo Bwana: Kwa makosa
matatu ya waana wa Ammon, na kwa ma-
'nne, sitawarudishia: wakiwa wamewapa-
sua waanawake wenyi mimba Wagileadi,
14 wapate kuongeza mpaka wao: nami nita-
uwashia moto ukuta wa Rabba, nao utaya-
teketeza majumba yake, kwa kupiga ma-
kelele siku ya vita, kwa tufanu siku ya
15 chamchela: naye mfalme wao atakwenda
kufungwa, yeye na wakuu wake pamoja,
asema Bwana.

Digitized by Google
Original from HARVARD UNIVERSITY

## SURA 2.

NDIVYO asemavyo Bwana: Kwa ma-
kosa matatu ya Moab, na kwa ma-
'nne, sitawarudishia; akiwa ameichomea
2 chokaa mifupa ya mfalme wa Edom: nami
nitawapelekea motoMoab, nao utayateketе-
za majumba ya Kerioth; nao Moab utakufa
kwa uvumi, kwa makelele, kwa kishindo
3 cha baragumu: naye mwamuzi nitamkatia
mbali kati yake, nao wakuu wake wote ni-
tawaua pamoja naye, asema Bwana.
4 Ndivyo asemavyo Bwana: Kwa makosa
matatu ya Yuda, na kwa ma'nne, sitawaru-
dishia: wakiwa wameikataa torati ya Bwa-
na, wala hawakuzishika sheria zake, nazo
za uwongo zimewakosesha, walizoendea
5 nyuma yake baba zao: nami nitawapelekea
moto Yuda, nao utayateketeza majumba
ya Yerusalemi.
6 Ndivyo asemavyo Bwana: Kwa makosa
matatu ya Israeli, na kwa ma'nne, sitawa-
rudishia; wakiwa wamewauza wenyi haki
kwa fetha, nao wahitaji kwa jozi la viatu:
7 wayatweteao mavumbi ya inchi ya kitwani
kwa masikini, waipotoshao njia yake mwe-
nyi upole: nao huingia mtu na babaye kwa
bikira *mmoja*, walinajisi jina langu takati-
8 fu: nao hulala kando la killa mathbahu
juu ya nguo zilizowekwa rehani, na nyu-
mbani mwa Muungu wao hunywa mvinyo
9 yao walio wamelipizwa. Nami nikamhari-
bu Mwamori mbele yao, urefu wake kama

Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

urefu wa mierezi, naye hodari kama miallo-
ri: nami nikaharibu matunda yake toka
10 juu, na mizizi yake toka chini. Tena ni-
kawapandisha katika inchi ya Misri, nika-
wachukua jangwani miaka arobaini, kumi-
11 liki inchi ya Mwamori. Nikawainua wa
waana wenu manabii, na wa vijana wenu
Wanathiri. Sivyo hivi, enyi waana wa
12 Israeli? anena Bwana. Lakini mnewa-
nywesha Wanathiri; mmewaamuru mana-
13 bii, mkisema, Msifanye unabii. Angalia,
mimi nalemea kwenu, kama gari lilemea-
14 vyo lililojaa miganda. Na makimbilio ya-
tampotea aliye mwepesi, wala aliye hodari
hataongeza nguvu zake, wala mshujaa ha-
15 tajiokoa nafsi yake: wala mwenyi kupinda
upindi hatasimama; wala hataokoa aliye
mwepesi wa miguu: wala apandaye frasi
16 hatajiokoa nafsi yake: naye aliye wa moyo
mkuu miongoni mwa mashujaa atakimbia
mwenyi uchi siku ile, anena Bwana.

## SURA 3.

ISIKIENI neno hili alilolisema Bwana
juu yenu, enyi waana wa Israeli, juu ya
jamaa yote niliowapandisha katika inchi
2 ya Misri, nikisema, Ninyi tu niliowajua
wa jamaa zote za duniani: kwa hiyo nitawa-
3 patiliza ninyi maovu yenu yote. Watate-
mbea wawili pamoja, wasipokuwa wame-
4 patana? Atanguruma simba mwituni,
asipokuwa na mawindo? atapaliza sauti

Digitized by Google

Original from
HARVARD UNIVERSITY

mwana simba mafichoni, asipokamata kitu?
5 Ataanguka ndege mtegoni juu ya inchi,
asiponaswa? utafiatuka mtego katika inchi,
6 usipokamata cho chote? Itapigwa bara-
gumu mjini, watu wasiogope? mji utapati-
kana na mabaya, Bwana asiyeyafanya?
7 Hakika Bwana Muungu hatafanya neno,
asipokuwa awafunulia watumwa wake ma-
8 nabii siri yake. Simba amenguruma, na-
ni asiyeogopa? Bwana Muungu amesema,
nani asiyefanya unabii?
9 Tangazeni katika majumba ya Ashdod,
katika majumba ya inchi ya Misri, mseme,
Kusanyikeni juu ya milima ya Samaria,
kaangalieni fitina gani kuu zilizoko, na ma-
10 thalimu gani yaliyomo mwake. Kwani
hawajui kufanya sawa, anena Bwana, wa-
jiwekeao jeuri na mateka majumbani mwao.
11 Kwa hiyo ndivyo asemavyo Bwana Muu-
ngu; *yuko* adui, hatta wa kuizunguka
inchi: naye atakushushia nguvu zako, na
12 majumba yako yatatekwa. Ndivyo ase-
mavyo Bwana: Kama mchungaji apoko-
nyavyo kinwani mwa simba miguu miwili,
ao kipande cha sikio; ndivyo watakavyo-
pokonywa waana wa Israeli, wakaao pe-
mbeni pa semadari kwa Samaria, katika
13 mito ya hariri ya kitandani. Sikieni, mka-
shuhudu juu ya nyumba ya Yakob, anena
Bwana Muungu, Muungu wa majeshi.
14 Kwani siku nitakapopatiliza Israeli makosa
yake, nitapatiliza tena mathbahu za Betel,
nazo pembe za mathbahu zitakatika, zita-

Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

anguka chini. Nami nitaipiga nyumba ya
baridi, na nyumba ya hari pamoja; nazo
nyumba za pembe zitaangamia, nazo nyu-
mba zilizo kuu zitakwisha, anena Bwana.

## SURA 4.

ISIKIENI neno hili, enyi ng'ombe za
Basani, wa mlimani mwa Samaria,
mwaoneao maskini, mwapondao wahitaji,
mwaambiao mabwana wao, Leteni, tuka-
2 nywe. Bwana Muungu ameapa kwa uta-
katifu wake. kama, angalieni, siku zitawa-
jia, watakapowaondoa ninyi kwa kulabu,
3 na masalio yenu kwa ndoana. Nanyi mta-
toka kwa mavunjiko, killa mmoja njia ya
mbele; nanyi mtajitupa kwa Harmon, ane-
na Bwana.
4 Njooni Betel, mkakose; kwa Gilgal, zidi-
sheni makosa; kaleteni thabihu zenu killa
assubuhi, zaka zenu killa siku ya tatu;
5 mkachome ya kushukuru iliyochachwa,
tangazeni sadaka za moyo, mkazieneze:
kwani ndivyo ilivyowapendeza, enyi waa-
6 na wa Israeli, anena Bwana. Nami tena
nimewapa kusafika meno katika miji yenu
yote, na kuhitaji chakula mahali penu pote:
wala hamkunirudia mimi, anena Bwana.
7 Nami tena nimewazuilia mvua, mavuno ya-
kiwa kasro miezi mitatu: nami nimeunye-
shea mji mmoja, nisiunyeshee mji mwingi-
ne: sehemu moja imenyeshewa, ikakauka
8 sehemu isiyonyeshewa. Hivi huzunguka

Digitized by Google	Original from HARVARD UNIVERSITY

miji miwili mitatu kwa mji mmoja, wanywe
maji, wasishibe: wala hamkunirudia mimi,
9 anena Bwana. Nimewapiga kwa kupu-
mbaa na kuvurujika: wingi wa bustani
zenu na mizabibu yenu, na mitini yenu, na
mizeituni yenu, umeliwa na mapanzi: wala
10 hamkunirudia mimi, anena Bwana. Nime-
wapelekea tauni kwa ki-Misri: vijana we-
nu nimewaua kwa upanga, na frasi zenu
nimewachukua; na uvundo wa matuo yenu
nimeupandisha hatta puani mwenu: wala
11 hamkunirudia mimi, anena Bwana. Kati
mwenu nimeangusha, kama Muungu alipo-
angusha Sodoma na Gomorra, nanyi mli-
kuwa kama kinga kilichopokonywa katika
kuwaka moto: wala hamkunirudia mimi,
12 anena Bwana. Kwa hiyo ndivyo nitaka-
vyokutendea, Ee Israeli: nikiwa nitakute-
ndea hava, uwe tayari kumlaki Muungu
13 wako, Ee Israeli. Kwani, angalia, aifanyi-
zaye milima, aumbaye upepo, aonyeshaye
mwana Adamu mawazo yake nini, afanya-
ye assubuhi kuwa giza, akanyagaye mahali
pa juu pa inchi; Bwana, Muungu wa ma-
jeshi, jina lake.

## SURA 5.

ISIKIENI neno hili niwatwalialo kilio,
Ee nyumba ya Israeli. (2) Ameanguka,
hataondoka tena bikira ya Israeli: ame-
angushwa katika inchi yake; hapana ata-
3 kayemwinua. Kwani ndivyo asemavyo

Digitized by Google
Original from HARVARD UNIVERSITY

Bwana Mungu: Mji uliotoka elfu, utaisa-
zia mia nyumba ya Israeli, nao uliotoka
4 mia, utaisazia kumi. Kwani ndivyo asema-
vyo Bwana kwa nyumba ya Israeli, Nita-
5 futeni, nanyi mtaishi: wala msitafute Be-
tel, wala msiingie Gilgal, wala msiupitie
Beer-sheba: kwani kuhamishwa utahami-
shwa Gilgal, na Betel utakuwa ubatili.
6 Mtafuteni Bwana, nanyi mtaishi; asije a-
kaipita kama moto nyumba ya Yusuf, nao
uteketeze, wala asiwe wa kuuzima kwa
7 Betel: enyi mgeuzao hukumu kuwa absi-
8 ntho, mwangushao haki hatta inchi; *mta-
futeni* afanyaye Kilimia na Orion, ageu-
zaye kivuli cha mauti kuwa assubuhi; afa-
nyaye mchana giza kwa usiku; aitaye
maji ya bahari, na kuyamwaga juu ya uso
9 wa inchi; Bwana jina lake; awalete ye
walio hodari uharibifu ghafula, hatta uha-
10 ribifu uipate ngome. Humchukia akeme-
aye mlangoni, huchukizwa naye asemaye
11 kwa adili. Mkiwa bassi mwamkanyaga
maskini, mwamtwalia matozo ya nafaka:
mmejenga nyumba za mawe ya manga,
hamtakaa humo lakini; mmepanda miza-
bibu ya kutamanika, hamtakunywa mvi-
12 nyo yake lakini. Kwani najua makosa
yenu yalivyo makuu, na thambi zenu zili-
vyo hodari; enyi mwatesao wenyi haki,
mpokeao rushwa, mwageuzao wahitaji mla-
13 ngoni. Kwa hiyo mwenyi busara atanya-
maza wakati kama huu, kwani wakati mba-

Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

14 ya huu. Tafuteni mema wala si mabaya,
mpate kuishi: ndivyo Bwana, Muungu wa
majeshi. atakavvokuwa nanyi, kama mse-
15 mavyo. Chukieni mabaya, pendeni mema,
mkasimamishe hukumu mlangoni: labda
Bwana, Muungu wa majeshi, atawafathili
16 waliosalia wa Yusuf. Bassi ndivyo asema-
vyo Bwana, Muungu wa majeshi, Aliye
Mkuu; Maombolezo mitaani mwote; na
njiani mwote watasema, Ole! Ole! nao
watamwita mkulima kwenyi matanga. na-
yo maombolezo kwao walio hodari wa kulia.
17 Na miz bibu ni mwote maombolezo: kwani
18 nitapita kati mwako, asema Bwana. Ole
wenu mtamanio siku ya Bwana! mwaita-
kiani siku ya Bwana? ndio giza wala si
19 nuru. Kama mtu akikimbia simba, dubba
angemkuta; ao akiingia nyumbani akie-
gemea na mkono ukutani, nyoka ange-
20 mwuma. Si giza siku ya Bwana, wala si
nuru? hatta weusi, wala nuru haimo mwa-
21 ke? Nazichukia. nazitharau karamu
zenu, wala si apendezwa na makusanyiko
22 mazuu yenu. Hatta mkinitolea kafara zenu
na sadaka zenu za unga, sitazikubali: na-
zo za amani za vinono vyenu sitaziangalia.
23 Niondolee kelele la nyimbo zako; kwani
sitasikia kuimba kwa vinanda vyako.
24 Lakini ishuke kama maji hukumu, na haki
25 kama mto ufurikao. Je? mlinitolea tha-
bihu na sadaka jangwani miaka arobaini,
26 Ee nyumba ya Israeli? Hatta mmechukua

Digitized by Google
Original from
HARVARD UNIVERSITY

Sikkuth mfalme wenu, na Kiun sanamu
zenu, nyota ya muungu wenu, mliojifa-
27 nyizia. Bassi nitawahamisha kwa ufungwa
kupita Dameski, asema Bwana, Muungu
wa majeshi jina lake.

## SURA 6.

OLE wao wanaostarehe Sayuni, wanaoji-
ona salama katika mlima wa Samaria,
mashuhuri wa taifa lililo la kwanza, wana-
2 ojiwa na jamaa ya Israeli! Piteni Kalne,
mkaone; toka huko nendeni Hamath iliyo
kuu: mkashuke Gath ya Wafilisti: je? ni
bora kuliko falme hizi? ao mpaka wao
3 mkubwa kuliko mpaka wenu? Ninyi
mwondoleao mbali siku mbaya, mkaribi-
4 shao kao la jeuri; walalao juu ya vitanda
vya pembe, wajinyoshao katika masema-
dari yao, walao wana kondoo katika ku-
5 ndi, na ndama toka kati ya malisho: wa-
imbao nyimbo za barathuli kwa sauti ya
kinanda: wajifikirio vya kujifanyia ngoma,
6 kama Daud; wanyweao mvinyo mabakuli,
wajitiao marashi yaliyo bora; wala mapigo
7 ya Yusuf hawayahuzunikii. Kwa hiyo wa-
takwenda kufungwa nao wa kwanza wa-
endao kufungwa, nayo makelele yao walio-
8 jinyosha yatageuka. Ameapa Bwana
Muungu kwa nafsi yake, anena Bwana
Muungu wa majeshi: Naichukia fahari ya-
ke Yakob, yamenichukiza majumba ya-

Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

ke: kwa hivo nitautoa mji, nao wote wa-
9 liomo. Hatta itakuwa, wakisalia watu
kumi katika nyumba moja, watakufa.
10 Na mjomba wa mtu atakapomwinua, yeye
amwunguzaye, aitoe mifupa nyumbani,
atakapomwambia yule wa ndani ya nyu-
mba, *Yuko* bado nawe? naye atasema,
Hakuna; ndipo atasema, Uss; kwani ha-
11 kuna kutaja jina la Bwana. Kwani,
angalia, Bwana aamuru, na jumba kubwa
litapigwa kwa mavunjiko, na nyumba ndo-
12 go kwa nyufa. Watapiga mbio frasi
mwambani? huulima na ng'ombe? mgeuze
ninyi hukumu kuwa mroshi, na tunda la
13 haki kuwa absintho: ninyi mfurahio nalo
lisilo neno, msemao, Ha ukujitwalia pe-
14 mbe kwa nguvu zetu sisi? Kwani, angali-
eni, nitaondokesha taifa juu yenu, Ee nyu-
mba ya Israeli, anena Bwana, Muungu
wa majeshi: nao watawatesa toka kuingia
kwa Hamath hatta kijito cha Araba.

## SURA 7.

NDIVYO alivyonionyesha Bwana Muu-
ngu: hatta tazama, alifanyiza nzige
mwanzo wa kumea kwa machipuko ya pili;
na tazama, machipuko ya pili hayo baada
2 ya mavuno ya mfalme. Ikawa walipokwi-
sha kula majani ya inchi, ndipo nikasema,
Ee Bwana Muungu, Usamehe bassi: ata-
simamaje Yakob? kwani mdogo huyu.

Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

3 **Bwana akayaghairi haya: Hayatakuwa, akasema Bwana.**
4 Ndivyo alivyonionyesha Bwana Muungu: hatta, tazama, Bwana Muungu akayaita mashindano ya moto; ukavateketeza malindi makuu, nayo makoonde ukataka ku-
5 yala. Ndipo nikasema, Uache bassi, Ee Bwana Muungu: atasimamaje Yakob?
6 kwani mdogo huyu. Bwana akayaghairi haya: Hayatakuwa na haya, akasema Bwana Muungu.
7 Ndivyo alivyonionyesha: hatta, tazama, Bwana akasimama kwa ukuta *uliojengwa* kwa timazi, na timazi mkononi mwake.
8 Bwana akaniambia, Amos, nini uonavyo? Nikasema, Timazi. Bwana akasema, Tazama, nitaweka timazi kati ya watu wangu
9 Israeli; sitawapitia tena kamwe: hatta mahali pa juu pa Israeli p taharibika, nayo matakatifu ya Israeli yatawekewa ukiwa; nami nitaondoka juu ya nyumba ya Yaraboam kwa upanga.
10 Ndipo Amazia mkohani wa Betel akampelekea Yaraboam mfalme wa Israeli, akisema, Amos amekufanyia fitina katikati ya nyumba ya Israeli: inchi haiyawezi
11 maneno yake yote. Kwani ndivyo asemavyo Amos, Yaraboam atakufa kwa upanga, na kuhamishwa watahamishwa Israeli
12 katika inchi yake. Tena Amazia akamwambia Amos, Ewe mwona, nenda, kimbia inchi ya Yuda, ukale huko chakula, uka-

Digitized by Google
Original from HARVARD UNIVERSITY

13 fanye huko unabii: wala usifanye kwa Be-
tel tena unabii kamwe: kwani patakatifu
pa mfalme, na nyumba ya kifaume hii.
14 Bassi Amos akajibu, akamwambia Amazia,
Si nabii mimi, wala si mwana wa nabii
mimi; lakini mchungaji mimi, na mtunza
15 mikuyu: katika nyuma ya kondoo akani-
twaa Bwana, akaniambia Bwana, Nenda,
mwafanyie unabii watu wangu Israeli.
16 Bassi sasa ulisikie neno la Bwana: Wa-
sema wewe, Usiwafanyie Israeli unabii,
wala usichuruzike *neno lako* juu ya nyu-
17 mba ya Isaak; kwa hiyo ndivyo asemavyo
Bwana, Mke wako atafanya kikahaba mji-
ni, nao waanao na binti zako wataanguka
kwa upanga, nayo inchi yako itagawiwa
kwa kamba; nawe mwenyewe utakufa kati-
ka inchi iliyo na uchafu, nao Israeli kuhami-
shwa watahamishwa katika inchi yao.

## SURA 8.

NDIVYO alivyonionyesha Bwana Muu-
ngu: hatta, tazama, kikapo cha
2 matunda ya kayitisi Akasema, Nini uo-
nayo wewe, Ee Amos? Nikasema, Kikapo
cha matunda ya kayitisi. Akaniambia
Bwana, Mwisho umewajia watu wangu
3 Israeli; sitawapitia tena kamwe. Nazo
nyimbo za hekaluni zitakuwa vilio siku ile,
asema Bwana Muungu; mayiti mengi;
4 killa pahali hutupwa kwa kimya. Sikieni

Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

haya, enyi mtakao kuwameza wahitaji,
5 mwakomeshao maskini wa inchi, mkisema,
Utapita lini mwezi mpya, tupate kuuza nafaka?
na sabato, tupande ngano? wapunguzao
efa, waongezao shekeli, wenyi ku-
6 potosha mizani ya hila; tupate kuwanunua
maskini kwa fetha, nao wahitaji kwa jozi
la viatu, nazo takataka za ngano tuziuze.
7 Bwana ameapa kwa fahari yake Yakob,
Hakika sitasahau kamwe matendo yao yote.
8 Juu ya haya haitatetememe a inchi yao, na
kuomboleza killa akaaye humo? hatta itainuka
pia kama Mto; nayo itachafuka ita-
9 kupwa, kama Mto wa Misri. Na itakuwa
siku ile, anena Bwana Muungu, nitalishusha
jua aththuuri, nayo inchi itatiwa giza
10 kwa nuru ya mchana. Karamu zenu nitageuza
maombolezo, na nyimbo zenu zote
vilio; nami nitaleta sako katika viuno vyote,
na upaa killa kitwa; nitayafanya kama
maombolezo yake aliye wa pekee, na mwi-
11 sho wake kama siku ya uchungu. Angalia,
siku zinakuja, anena Bwana Muungu, nitakapopeleka
njaa katika inchi, si njaa ya
chakula, wala kiu ya maji, illa ya kuwasikia
12 maneno ya Bwana. Nao watazunga ka
toka bahari hatta bahari, na toka kaskazini
hatta magharibi; watakimbia huko na
huko walitafute neno la Bwana, wasione.
13 Siku ile watazimia waanawali wazuri, na
14 vijana kwa kiu. Waapao kwa thambi ya
Samaria, wasemao, Aishivyo Muungu wa-

Digitized by Google
Original from HARVARD UNIVERSITY

ko, Ee Dan; na, Iishivyo njia ya Beer-
sheba, ndio watakaoanguka, wasiondoke
tena.

## SURA 9.

NALIMWONA Bwana akisimama ma-
thbahuni: akasema, Zipige kura,
vitikisike vizingiti: ukawavunjie wote ki-
twani vipande vipande, naye wa mwisho
wao kwa upanga nitamwua: kukimbia
hatakimbia mmoja wao, wala kuokoka ha-
2 taokoka mmoja wao. Wajapochimba
hatta ahera, huko mkono wangu utawa-
twaa; wajapopanda mbinguni, huko nita-
3 washusha. Nao wajapojificha juu ya
Karmel, nitawatafuta huko, nitawatwaa;
wajapostirika katika macho yangu kilindi-
ni mwa bahari, huko nitamwagiza nyoka,
4 naye atawauma. Nao wajapowangeenda
kufungwa mbele ya adui zao, huko nita-
waagizia upanga, nao utawaua: na macho
yangu nitawawekea kwa mabaya wala si
5 kwa mema. Kwani Bwana Muungu wa
majeshi agusaye inchi, nayo huyeyuka, nao
wote wakaamo wataomboleza; nayo itai-
nuka pia kama Mto; itakupwa kama Mto
6 wa Misri; ajengaye mbinguni vyumba
vyake, tao lake ameliweka juu ya inchi;
ayaitaye maji ya bahari na kuyamwaga
7 usoni pa inchi: Bwana jina lake. Sinyi

Digitized by Google
Original from HARVARD UNIVERSITY

kama waana wa Wakushi kwangu, enyi
waana wa Israeli? anena Bwana. Siku-
wapandisha Israeli katika inchi ya Misri,
nao Wafilisti katika Kaftor, nao Washami
8 katika Kir? Angalieni, macho ya Bwana
Muungu juu ya ufalme mwenyi thambi,
nami nitauharibu usoni pa dunia, isipoku-
wa kuharibu sitaharibu pia nyumba ya Ya-
9 kob, anena Bwana. Kwani angalieni,
nitaagiza mimi, nitaipepeta nyumba ya Is-
raeli kati ya mataifa yote, kama kwa ungo
vile, wala hatta chembe iliyo ndogo haita-
10 anguka chini. Kwa upanga watakufa
wenyi thambi wote wa watu wangu wase-
mao, Hayatatupata mabaya, wala kutuka-
ribia.
11 Siku ile nitakiinua kibanda cha Daud
kilichoanguka, na mavunjiko yake ni-
tayaziba; nami nitayainua maanguko ya-
12 ke, nitakijenga kama siku za zamani; wa-
yamiliki masalio ya Edom, na mataifa yote,
walioitiwa jina langu, anena Bwana, m-
13 fanya haya. Angalieni, siku zinakuja,
anena Bwana, alimaye atakapomkaribia a-
vunaye, naye akanyagaye zabibu yeye a-
pandaye mbegu; nayo milima itadondoza
mvinyo mtamu, na vilima vyote vitayeyuka.
14 Nami nitarejeza mafungo ya watu wangu
Israeli, nao wataijenga miji iliyoharibika,
watakaa humo, watapanda mizabibu, na
kunywa mvinyo yake; bustani tena watazi-
15 fanyiza, na kula matunda yake. Nami
nitawapanda katika inchi yao, wala hawa-
tang'oka tena katika inchi yao niliyowapa,
asema Bwana Muungu wako.

Digitized by Google

Original from
HARVARD UNIVERSITY

# OBADIYA.

1 NJOZI ya Obadiya.
Ndivyo asemavyo Bwana Muungu
juu ya Edom: Tumesikia habari katika
Bwana, na mjumbe amepelekwa kati ya
mataifa, Ondokeni, nasi tukamwondokee
2 vitani. Angalia, nimekuweka ndogo kati
3 ya mataifa: umetharauliwa sana. Kiburi
cha moyo wako kimekudanganya, ewe
ukaaye katika mapaango ya jabali, mwenyi
makao ya juu; asemaye moyoni mwake,
4 Nani atakayenishusha chini? Hatta uki-
panda juu kama tai, na tundu lako kuwekwa
juu kati ya nyota, toka huko nitakushusha
5 chini, anena Bwana. Kama watakujia wevi.
kama wanyanganyi usiku (umekatikaje!)
hawangaliiba hatta kukufilisi? kama wa-
chuma zabibu watakujia, hawangalisaza
6 zabibu za kuokotwa? Ginsi ya Esau yali-
vyotafutwatafutwa! mali yake ya siri ya-
7 livyofumbukana! Watu wote wa patano lako
wamekusindikiza njiani, hatta kwa mpa-
kani: watu wa amani yako wamekuda-
nganya, wamekushinda; *waliao* mkate wako,
hukuwekea shabuka: wala ufahamu
8 hapana. Nisiwaharibu siku ile, anena

Digitized by Google
Original from
HARVARD UNIVERSITY

Bwana, wenyi hekima katika Edom, na
9 kutambua katika mlima wa Esau? Na
mashujaa wako, Ee Teman, watafathaika,
apate kukatika killa mtu katika mlima Esau
10 kwa kuuawa. Kwa kuwa na jeuri kwa ndu-
guyo Yakob aibu itakufunikiza, nawe
11 utakatika milele. Siku ya kusimama kwako
upande wa pili, siku ya kuchukuliwa mali
zake na wageni, na ya kuingia washenzi
milangoni mwake, na kutupa kura juu ya
Yerusalemi, hatta wewe kama mmoja
12 wao. Lakini usitazame wewe siku ya
ndugu yako, siku ya kutiwa ugeni
kwake, usiwafurahie waana wa Yuda
siku ya kuharibiwa kwao; wala usiwa-
13 panulie kanwa siku ya shidda. Usiingie
mlangoni mwa watu wangu siku ya msiba
wao; hatta usitazame mateso yao siku ya
msiba wao, wala usizitie *mikono* mali zao
14 siku ya msiba wao. Wala usisimame
kwenyi njia panda kuwakatia mbali wa-
kimbiao; wala usitoe waliosalia wake siku
15 ya shidda. Kwani siku ya Bwana karibu
juu yao mataifa yote; ulivyofanya, ndivyo
utakavyofanyiwa; malipo yako yatakurudia
16 kitwani. Kwani mlivyokunywa juu ya mli-
ma wa utakatifu wangu, ndivyo watakavyo-
kunywa dayima mataifa yote, hatta wata-
kunywa na kumeza, nao watakuwa kama
17 wasivyokuwa. Lakini kwa mlima Sayuni
watakuwako wakimbiao, nao utakuwa
mtakatifu: na nyumba ya Yakob wa-

Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

18 tamiliki milki zao. Nyumba ya Yakob
itakuwa moto, na nyumba Yusuf ndimi za
moto, na nyumba ya Esau kwa makapi, nao
watawaka kati mwao, watawateketeza: wala
hawatasalia wa nyumba ya Esau; kwani
19 Bwana aliyelisema. Nao wa kusini watau-
miliki mlima wa Esau; nao wa Shefela
Wafilisti: nao wataimiliki inchi ya Efraim,
na inchi ya Samaria; na Benyamin Gilead.
20 Na wafungwa wa jeshi hili la waana wa
Israeli, waliomo Wakanaani, hatta kwa
Zarefath; na wafungwa wa Yerusalemi,
waliomo Sefarad; wataimiliki miji ya kusini.
21 Na waokozi watapanda mlimani Sayuni
kuuhukumu mlima Esau; nao ufalme uta-
kuwa wa Bwana.

Digitized by Google

Original from
HARVARD UNIVERSITY

# KITABU

CHA

# Nabii Yona.




ZANZIBAR:
CENTRAL AFRICAN MISSION,
KIINUA MGUU.
1884.

Digitized by Google
Original from
HARVARD UNIVERSITY

# KITABU CHA NABII YONA.

I NENO la Yahuwa lilimjia Yona wa Amitai,
2 likisema, Ondoka, uende Ninawi mji ule
mkubwa uulilie, kwani maovu yao yamepa-
nda mbele zangu.
3 Yona akaondoka, kwenda kimbia hatta
Tarshísh, katika uso wa Yahuwa. Aka-
shuka hatta Yafa, akaona marikebu ikienda
Tarshísh akailipa nauli, akapanda marike-
buni kwenda nao Tarshísh kutoka mbele za
Yahuwa.
4 Yahuwa akafanya pepo nyingi baharini,
palikuwa na tufanu kuu katika bahari hatta
5 marikebu imethaniwa kuvunjika. Nao ba-
haria wakogopa, wakamwomba killa mtu
muungu wake, wakatupa baharini vyombo
vilivyomo marikebuni, illi iwe nyepesi.
Na Yona alikuwa ameshuka mbavuni mwa
6 marikebu akalala, akawa usingizini. Na-
hotha akamjia, akamwambia, Una nini, ewe
ulalao? Ondoka, umwombe Muungu wako,
illi labuda Muungu atatukumbuka tusipotee.
7 Wakasemana killa mtu na mwenziwe,
Njooni tupige kura, tupate kujua kwa sa-

Digitized by Google

Original from
HARVARD UNIVERSITY

babu ya nani, ubaya huu kwetu. Wakapi-
8 ga kura, kura ikamwangukia Yona. Wa-
kamwambia, Bassi utwambie kwa sababu
gani ubaya huu kwetu? Shughuli zako zipi?
Ulikotoka wapi? Inchi yako ipi? Mtu gani
9 wewe? Akawaambia, mimi ni Mwebrania;
namwogopa Yahuwa Muungu wa mbingu,
10 aliyeifanya na bahari na pakavu. Watu
wakaogopa 'mno, wakamwambia, Mbona
umeyafanya haya? Kwani wamejua aliku-
wa akikimbia mbele za Yahuwa, akiwa
11 amewaambia. Wakamwuliza Tukufanyieje,
bahari itutulie? Kwani bahari ikazidi ku-
12 wa na thárubа. Akawaambia, Mnitwae
mnitupe baharini, nayo itawatulia, kwani
najua ya kwamba kwa sababu yangu tufanu
13 hili kubwa limewafikia. Watu wakavuta
sana wapate kufika pwani, wasiweze, kwani
14 bahari ikawazidia kuwa na tháruba. Wa-
kamwomba Yahuwa, wakasema Twakusihi
Yahuwa tusipotee kwa ajili ya maisha ya
mtu huyu, wala usitutie damu isiyo na
hatiya, kwani Wewe Yahuwa umelifanya
15 lililokupendeza. Wakamtwaa Yona wa-
kamtupa baharini, bahari ikakoma tufanu
16 yake. Watu wakamwogopa 'mno Yahu-

Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

wa, wakamtolea Yahuwa sadaka, wakawe-
17 ka nathari. Yahuwa akafanya samaki
mkubwa ammeze Yona. Akawa Yona tu-
mboni mwa samaki siku tatu nzima.
II. Yona akamwomba Yahuwa Muungu wa-
2 ke tumboni mwa samaki, akasema,

Katika mateso yangu nimemwomba Yahuwa, akanisikia;

Katika tumbo la kaburi nimelia, ukanisikia sauti yangu.

3 Umenitupa vilindini, moyoni mwa bahari, gharika imenizunguka.

Tháruba zote zako na mawimbi yako yamepita juu yangu.

4 Nikasema, nimetupwa machoni pako, lakini nitalitazamia hekalu lako takatifu.

5 Maji yamenizunguka hatta roho; kilindi kimenifunga pande zote;

6 Mwani umenikunja kitwa; nikashuka hatta chini ya milima;

Inchi na mafungo yake yamenizunguka milele;

Lakini umenikoa roho yangu katika baburi, Ee Yahuwa Muungu wangu.

7 Roho ilipozimia ndani yangu, nikamkumbuka Yahuwa,

Digitized by Google

Original from HARVARD UNIVERSITY

Kuomba kwangu kukakufikia hekaluni
mwako takatifu.
8 Wayashikao matupu ya uwongo, waziacha
rehema zao.
9 Nami nitakutolea sadaka kwa sauti ya shu-
krani;
Nitaziondoa nathiri zangu.
Wokovu u wake Yahuwa.
10 Yahuwa akamwambia samaki, akamta-
pika Yona pwani.
III. Neno la Yahuwa likamjia Yona marra
2 ya pili, likisema, Ondoka, uende Ninawi
mji ule mkubwa, uuhubirie habari nikwa-
3 mbiazo. Yona akaondoka akaenda Nina-
wi kama alivyonena Yahuwa.
Bassi Ninawi ulikuwa mji mkubwa sana,
4 hatta mwendo wa siku tatu. Yona akai-
ngia mjini mwendo wa siku moja. Akalia,
akasema, Baada ya siku arobaini Ninawi
itaangamia.
5 Watu wa Ninawi wakamsadiki Muungu,
wakaamuru kufunga, wakavaa sako tangu
6 mkuu wao hatta mdogo. Habari zikamfi-
kia Mfalme wa Ninawi, akaondoka katika
kiti chake, akavua mavazi yake, akavaa
7 sako, akakaa kitako majifuni. Akaitanga-

Digitized by Google
Original from HARVARD UNIVERSITY

za akaamuru katika Ninawi, kwa amri ya
mfalme na wakuu wake akisema, Wala
mtu, wala nyama, wala ng'ombe, wala mbu-
zi, wasionje kitu, wasile, wala wasinywe
8 maji. Na watu na nyama wavae sako, wa-
mwombe Muungu kwa nguvu wageuke
tena killa mtu katika njia yake mbaya, na
9 katika jeuri ilio mkononi mwake. Nani
ajuaye kama Muungu atageuka na ataba-
dilika, aache hasira yake kali, tusipotee.
10 Muungu akawaona walivyofanya, waka-
geuka katika njia zao mbaya, Muungu
akabadilika katika mabaya aliyoyasema
atawafanyia, asiyafanye.
IV. Lakini Yona hakupendezwa kabisa, aka-
2 kasirika sana, akamwomba Yahuwa akase-
ma, Nakuomba, Ee Yahuwa, si hili nililo-
sema nilipokuwako katika inchi yangu?
Kwa sababu hii nikakimbia kwanza kwenda
Tarshish; kwani nimekujua, ndiwe Muu-
ngu wa neema na wa rehema, mvumilivu
na mwenyi wema mwingi, ubadilikaye
3 katika mabaya. Bassi sasa, Ee Yahuwa,
unitwalie, nakuomba maisha yangu, kwani
4 kufa kwangu kwema kuliko kuishi. Ya-
huwa akasema, Hukukasirika 'mno?

Digitized by Google

Original from
HARVARD UNIVERSITY

5 Yona akatoka mjini, akakaa upande wa
mji ulio wa mashariki, akajifanyia huko
kibanda, akakaa kitako uvulini mwake;
6 aone mji utakuwaje. Yahuwa Muungu
akafanya mboga, akaupandisha juu ya Yona
umtie uvuli kitwani umwondolee msiba wa-
ke. Yona akafurahiwa sana kwa mboga.
7 Hatta siku ya pili jua lilipozuka, Muungu
akaleta mdudu, akaupiga mboga, ukafa.
8 Ikawa jua lilipopanda, Muungu akaleta pe-
po za mashariki nyingi. Jua likachoma
kitwani mwa Yona, hatta akazimia, akata-
ka moyoni kufa, akasema kufa kwangu
kwema, kuliko kuishi.
9 Muungu akamwambia Yona, Hukukasiri-
ka 'mno kwa ajili ya mboga? Akasema, Ni-
10 mekasirika sana, hatta kufa. Yahuwa aka-
mwambia, Umeusikitikia mboga usioute-
ndea kazi, wala usioufanya umee, ulioota
11 siku, usiku ukapotea. Nami nisiusikitikie
Ninawi mji ule mkubwa, waliomo watu
wengi zayidi ya elfu mia na asharini wasio-
jua kupambanua mkono wa kuume nao wa
kushoto, na nyama wengi?

Digitized by Google

Original from
HARVARD UNIVERSITY

# MIKA.

## SURA 1.

NENO la Bwana lililomjia Mika Mmo-
rashthi siku za Yotham, za Ahaz, na
za Hezekiya, wafalme wa Yuda, aliloliona
juu ya Samaria na Yerusalemi.
2 Sikieni, Ee mataifa, enyi nyote; sikiliza,
Ee inchi, navyo vyote vilivyomo: akawa-
shuhudie Bwana Muungu Bwana katika
3 hekalu lake takatifu. Kwani, angalieni,
Bwana atoka katika mahali pake, atashuka,
atapakanyaga mahali pa juu pa inchi.
4 Nayo milima itayeyuka chini yake, nazo
boonde zitapasuka, kama nta mbele ya
moto, kama maji yaliyomwagika mashu-
5 koni. Kwa makosa ya Yakob haya yote,
na kwa thambi za nyumba ya Israeli. Ni-
ni kosa la Yakob? Silo Samaria? na nini
mahali pa juu pa Yuda? sipo Yerusalemi?
6 Bassi nitaweka Samaria kama chungu chu-
ngu za uwandani, kama kupanda kwa miza-
bibu: nami nitayamwaga mawe yake boo-
7 ndeni, nayo misinji yake nitaifunua. Nazo
sanamu zake zote zitapondwapondwa,
nazo ijara zake zote zitateketea kwa moto,
na mifano yake yote nitaiweka ukiwa:
kwani kwa ijara ya kahaba amezikusanya,
8 nazo kwa ijara ya kahaba zitarudi. Kwa

Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

ajili ya haya nitaomboleza, nitalia, nitakwe-
nda nimevuliwa, uchi: nitaomboleza kama
9 mbweha, nitalia kama mbuni. Kwani
jeraha zake haziponyeki: kwani huijia
hatta Yuda; hufika mlangoni pa watu wa-
10 ngu, hatta Yerusalemi. Msihubiri kwa
Gath, kulia msilie kamwe; kwa Beth-le-
11 Afra nimejifingirisha mavumbini. Piteni,
ukaaye Shafir, kwa uchi na kwa aibu: aka-
aye Zaanan hajatoka; maombolezo ya Beth-
12 ezel yatawatwalia mategemeo yake. Kwani
akaaye Marothi hutazamia mema kwa utu-
ngu: kwani yameshuka mabaya kwa Bwana
13 hatta mlangoni pa Yerusalemi. Umfungie
gari aliye mwepesi, Ee ukaaye Lakish:
mwanzo wa thambi huu kwa binti Sayuni;
kwani makosa ya Israeli yameonwa kwako.
14 Kwa hiyo utangawia Moresheth-gath zawa-
di ya kuagia: nyumba za Akzib zitawawia
15 uwongo wafalme wa Israeli. Nitakuletea
bado, Ee ukaaye Maresha, atakayekumiliki:
hatta Adullam utafika utukufu wa Israeli.
16 Ujitie upaa, uwanyolee watoto wa upenzi
wako: uongeze upaa kama tai; kwani wa-
mekuhamishiwa.

## SURA 2.

OLE wao wafikiri maovu, watendao ma-
baya vitandani mwao! ikipambazuka
assubuhi huyafanya, kwa kuwa katika uwe-
2 zo wa mikono yao. Nao huyatamani ma-
shamba, huyashika; nazo nyumba, nao hu-

Digitized by Google
Original from
HARVARD UNIVERSITY

zitwaa: nao humthalimu mtu na nyumba ya-
3 ke, hatta mtu na milki yake. Kwa hiyo
ndivyo asemavyo Bwana: Angalieni, nawa-
fikiria jamaa hii mabaya, wala hamtayaondo-
lea shingo, wala hamtakwenda kwa kiburi;
4 kwani wakati mbaya huu. Siku ile watatu-
nga juu yenu methali, wataomboleza ombo-
lezo la maombolezo, kusema, Kuharibika
tumeharibika: sehemu ya watu wangu aiba-
dili: ginsi aniondoleavyo! waasi awagawia
5 mashamba yetu. Kwa hiyo hutakuwa nao
watakaotupa kamba kwa kura katika kusa-
6 nyiko la Bwana. Msichuruzike, huchuruzi-
ka. Hawatachuruzika juu yao; manyonge
7 hayataondoka. Itaambiwa, Ee nyumba ya
Yakob, Imepunguzwa roho ya Bwana? ma-
tendo yake haya? Hayamfai maneno yangu
8 aendaye sawa? Lakini juzijuzi watu wangu
wameondoka kama adui: mwawavulia vazi
juu ya nguo zao wapitao wakijiona sala-
9 ma, wasiotaka vita. Wake wa watu wangu
mwawatupa katika nyumba zao za anassa:
wachanga wao mwaondolea fahari yangu
10 milele. Ondokeni, nendeni zenu; kwani
si starehe hii: kwa sababu ya uchafu uha-
11 ribuo, hatta kwa uharibifu mzito. Mtu
aendaye kwa upepo na kwa ujanja, akise-
ma uwongo, Nitakuchuruzikia ya mvinyo na
kileo: hatta yeye atakuwa wa kuwachuru-
zikia watu hawa.
12 Kukusanya nitakukusanya, Ee Yakob,
wote: kuita nitawaita masalio ya Israeli;
nitawaweka pamoja kama kondoo za Bozra:

Digitized by Google
Original from
HARVARD UNIVERSITY

kama kundi kati ya malisho yao, watafanya
13 makelele sana kwa kuwa na watu. Aka-
tiaye amepanda mbele yao: wamekata, wa-
mepita mlangoni, wametoka nje huko:
naye mfalme wao amepita mbele yao, na-
ye Bwana usoni pao.

## SURA, 3.

NIKASEMA, Sikieni bassi, enyi wakuu
wa Yakob, na watawala nyumba ya
2 Israeli: Si kwenu kujua hukumu? Mchu-
kiao wema, mpendao ubaya: mwaondoao
3 ngozi, na nyama mifupani: mwalao tena
nyama watu wangu: nao huwachunia
ngozi, huwavunjia mifupa: hatta huwa-
chanja, kama ya chunguni, na kama nyama
4 sufuriani vile. Ndipo watamlilia Bwana,
asiwajibu; hatta uso wake atawafichia wa-
kati ule, kwa kadiri walivyofanya vibaya
5 kwa matendo yao. Ndivyo asemavyo
Bwana juu ya manabii, wakoseshao watu
wangu: watafunao kwa meno na kulalamika,
Amani: naye asiyewapa kinwani, humta-
6 kasia vita: Kwa hiyo kwenu usiku, msiwe
na njozi; itakuwa giza kwenu, msibashiri;
nalo jua litawashukia manabii, nayo siku
7 itakuwa nyeusi juu yao. Nao waona wata-
fetheheka, nao wabashiri watafathaika,
hatta wote watajifunika midomo: kwani
8 jawabu kwa Muungu hapana. Nami kweli
nimejaa uwezo kwa roho ya Bwana, na hu-
kumu, na ushujaa, nimwonyeshe Yakob

Digitized by Google
Original from
HARVARD UNIVERSITY

9 kosa lake, na Israeli thambi yake. Yasi-
kieni haya bassi, enyi wakuu wa nyumba
ya Yakob, enyi watawala nyumba ya Isra-
eli, mchukiao hukumu, na kupotosha yote
10 yalio sawa. Sayuni wajengea damu, na
11 Yerusalemi uovu. Wakuu wake huhuku-
mu kwa ijara, na wakohani wake hufundi-
sha kwa mshahara, na manabii wake huba-
shiri kwa fetha: nao wamwegemee Bwana,
kusema, Hayumo Bwana kati mwetu? ha-
12 yatatupata mabaya. Bassi kwa ajili yenu
Sayuni utalimwa kama koonde, na Yeru-
salemi utakuwa chungu chungu, na mlima
wa nyumba kama pa juu msituni.

## SURA, 4.

HATTA siku za mwisho itakuwa, mlima
wa nyumba ya Bwana utawekwa juu
ya milima, utainuka juu ya vilima: nao ma-
2 taifa watanjia. Nao makabila mengi wata-
kwenda, watasema, Njooni, tupande mli-
mani mwa Bwana, kwa nyumba ya Muu-
ngu wa Yakob: atatufundisha katika njia
zake, nasi tutakwenda kwa mapito yake:
kwani katika Sayuni itatoka sheria, na neno
3 la Bwana katika Yerusalemi. Atahukumu
kati ya mataifa mengi, atawarudi watu
hodari walio mbali: nao watafua panga zao
kuwa majembe, na mikuki yao kuwa miu-
ndu: taifa halitainua upanga juu ya taifa,
4 wala hawatajifunza tena kupigana. Lakini

Digitized by Google
Original from
HARVARD UNIVERSITY

watakaa killa mtu chini ya mzabibu wake,
na chini ya mtini wake; wala hapana atakayewaogofisha:
kwani kanwa la Bwana wa
5 majeshi lililosema. Kwani mataifa wote
huenda killa kwa jina la muungu wake,
naswi tutakwenda kwa jina la Bwana
Muungu wetu milele na milele.
6 Siku ile, asema Bwana, nitamkusanya
achechemeaye, nitamleta aliyefukuzwa, na-
7 ye niliyemtesa; nami nitamfanyia masalio
achechemeaye, na ye aliyetupwa mbali taifa
hodari: naye Bwana atamiliki juu yao katika
mlima Sayuni tangu sasa na hatta milele.
8 Nawe, Ee mnara wa kundi, kilima cha binti
Sayuni, utajiwa; hatta itakuwa mamlaka ya
9 zamani, ufalme wa binti Yerusalemi. Sasa
mbona wapiga kelele? Hapana mfalme
kwako, diwani wako amepotea, ushikwe
na utungu kama wa mwanamke azaaye?
10 Ushikwe, ukaone utungu, Ee binti Sayuni,
kama mwanamke azaaye: kwani sasa utatoka
mjini, utakaa uwandani, utafika hatta
Babel: ndipo utakapookoka: ndipo Bwana
atakapokukomboa mikononi mwa adui
11 zako. Hatta sasa wamekukusanyikia mataifa
mengi, wasemao, Atiwe unajisi, yakata-
12 zame macho yetu juu ya Sayuni. Wala hao
hawajui fikara zake Bwana, wala hawatambui
mashauri yake: kwani amewakusanya
13 kama miganda sakafuni. Ondoka, kafikiche,
Ee binti Sayuni: kwani pembe yako nitaifanya
chuma, na kwato zako nitafanya shaba:
nawe utawapigapiga mataifa mengi: na

fayida yao utaifanya wakf kwa Bwana, mali
yao kwa Bwana wa dunia yote.

## SURA, 5.

SASA utakusanyika, Ee binti makusa-
nyiko: ametuhusuru: kwa fimbo wa-
tampiga chafu mwamuzi wa Israeli.
2 Nawe, Betlehemu Efratha, mdogo wa
kuwa katika elfu za Yuda, katika wewe
atanitokea atakayekuwa mtawala Israeli;
matokeo yake tangu zamani, tangu siku
3 za milele. Kwa hivo atawatoa, hatta
wakati azaaye atakapozaa: ndipo mabaki
ya nduguze watawarudia waana wa Israeli.
4 Naye atasimama, atawalisha mwenyi ngu-
vu za Bwana, mwenyi enzi ya jina la Bwa-
na Muungu wake; nao watakaa; kwani
sasa atakuwa mkuu hatta miisho ya inchi.
5 Atakuwa huyu salama: atakapokuja Ashur
inchini mwetu, atakapokanyaga maju-
mbani mwetu, naswi tutamwinulia wa-
6 chunga saba, na masheki wanane. Nao wa-
takula inchi ya Ashur na upanga, tena
inchi ya Nimrod pa kuingilia kwake: na-
ye atatuokoa katika Ashur, ajapo inchini
7 mwetu, akanyagapo mpakani mwetu. Na-
yo masalio yake Yakob watakuwapo kati
ya mataifa mengi kama umande utokao
kwa Bwana, kama manyunyo majanini,
yasiyokawilia watu, wala kungojea waa-
8 na Adamu. Nayo masalio yake Yakob
watakuwapo kwa makabila, kati ya ma-

Digitized by Google

Original from
HARVARD UNIVERSITY

taifa mengi, kama simba kwa nyama za
mwitu, kama mwana simba kwa makundi
ya kondoo: naye akipita, akanyagaye, ara-
9 ruaye, wala hapana wa kuokoa. Mkono
wako uinuliwe juu yao wakuzuiao, waka-
katiwe mbali adui zako zote.
10 Itakuwa siku ile, anena Bwana, nitaku-
katia kati yako frasi zako, nitaharibu ma-
11 gari yako: nayo miji ya inchi yako nitaika-
tia, na ngome zako zote nitaziangusha:
12 nami nitakukatia mkononi mwako uchawi;
13 wala hutakuwa na waganga; nitakukatia
sanamu, na nguzo kati mwako; wala hutai-
14 abudu tena kazi ya mikono yako. Nami
nitakung'olea Ashera zako kati mwako; na-
15 yo miji yako nitaiharibu. Nami nitawa-
patiliza kisasi kwa hasira na ghathabu ma-
taifa wasiosikiliza.

## SURA, 6.

SIKIENI bassi, asemavyo Bwana: O-
ndoka, ukatete mbele ya milima, vi-
2 kaisikie vilima sauti yako. Sikieni, enyi
milima, mateto ya Bwana, nanyi misinji
imara ya inchi: kwani Bwana anayo mate-
to na watu wake, atajadiliana na Israeli.
3 Enyi watu wangu, nimekutendeaje? na ni-
4 ni nimekuchosha? Unishuhudie. Kwani
nimekupandisha katika inchi ya Misri, ni-
mekukomboa katika nyumba ya utumwa;
nao Musa na Harun na Maryamu nimewa-
5 peleka mbele yako. Ee watu wangu, ku-

Digitized by Google
Original from HARVARD UNIVERSITY

mbukeni aliyoyashauri Balak mfalme wa
Moab, nayo Balaam mwana wa Beor
aliyomjibu; tangu Shittim hatta Gilgal,
6 mpate kujua haki yake Bwana. Nimkaribie
Bwana na nini, nisujudu mbele ya Muungu
aliye juu? nimfikie na kafara, na ndama
7 za mwaka? Atapendezwa Bwana na elfu
za kondoo waume, na elfu kumi za mito ya
mafuta? nimtoe mzaliwa wa kwanza wangu
kwa kosa langu, mzao wa mwili *kwa* tha-
8 mbi ya roho yangu? Amekuonyesha, Ee
Mwana Adamu, nini jema; na nini akuta-
kialo Bwana, illa kutenda hukumu, na ku-
penda rehema, na kutembea kwa unenye-
kevu na Muungu wako?
9 Sauti ya Bwana yaulilia mji, naye wa
uzima ataliona jina lako: isikieni fimbo, na
10 nani aliyeiagiza. Ziko bado akiba za uovu
katika nyumba ya mwovu, nayo efa ya
11 upungufu, ighathabishayo? Nitasafika
mwenyi mizani ya uovu, mwenyi mfuko
12 wa frasila za hila? Kwani watu tajiri
wake wamejaa jeuri, na wakaao humo wa-
mesema uwongo, na ulimi wao mdanganifu
13 kinwani mwao. Nami bassi nimekupiga
pigo la uzito; nimekuweka ukiwa
14 kwa sababu ya thambi zako. Utakula na-
we, usishibe; na kati mwako kushushwa;
nawe utahama, usichukue salama; nayo
utakayoyachukua, kwa upanga nitayatoa.
15 Utapanda nawe, usivune: nawe utakanya-
ga zeituni, usijitie mafuta; nazo zabibu,
16 usinywe mvinyo. Kwani sheria za Omri

Digitized by Google
Original from
HARVARD UNIVERSITY

zishikwazo, na matendo yote ya nyumba ya Ahab, nanyi mwaenda kwa mashauri yao; nikuweke ukiwa, na wakaamo mzomeo; nanyi mtalichukua shutumu la watu wangu.

## SURA, 7.

OLE wangu! kwani nipo kama kuchu-
ma matunda ya kayitisi, kama kuokota
kwa machumo ya zabibu: hapana chana ya
kula; roho yangu yatamani limbuko la ti-
2 ni. Amepotea aliye mwema katika inchi,
wala hapana mwenyi adili kwa waana Ada-
mu: wote huotea damu; humwinda killa
3 mtu nduguye na wavu. Mikono miwili
kwa mabaya, kuyafanyiza sana; huomba
liwali, mwamuzi mtu wa rushwa; naye
mkuu hunena mathara ya roho yake: ndi-
4 vyo wayafumavyo. Aliye mwema wao
kama mbigili; mwenyi adili kupita micho-
ngoma: siku ya walinzi wako, ya kupatili-
zwa kwako, imewadia; sasa yatakuwa ma-
5 tata yao. Msiamini rafiki, msimwekee
mwenzenu matumaini: mzuilie alalaye ki-
6 fuani midomo ya kanwa lako. Kwani
mwana humwaibisha baba, binti huondoka
juu ya mamaye, mkwe juu ya mkweye;
adui za mtu watu wa nyumbaye.
7 Nami nitamtazamia Bwana: nitamngoja
Muungu wa wokovu wangu: Muungu wa-
8 ngu atanisikia. Usifurahi juu yangu, Ee
adui yangu: nikianguka nitaondoka; ni-

Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

9 kikaa gizani, Bwana nuru kwangu. Ni-
taivumilia ghathabu ya Bwana, kwa kuwa
nimemwasi; hatta atakaponitetea teto la-
ngu, na kunifanyia hukumu: ataniletea nje
10 kwenyi nuru, nitaitazama haki yake. Na-
ye adui wangu atayaona, na aibu itamfu-
nikiza; aliyeniambia, Yuko wapi Bwana
Muungu wako? Macho yangu yatamtaza-
ma; sasa atakuwa wa kukanyagwa kama
11 matope ya njiani. Siku ya kujengwa kuta
zako! siku ile amri itachukuliwa mbali.
12 Siku ile watakujia toka Ashur nayo miji
ya Misri, na toka Misri hatta Mtoni, na
toka bahari hatta baharini, mlima hatta
13 mlimani. Illakini dunia itakuwa ukiwa
kwa ajili yao wakaamo, kwa mazao ya
matendo yao.
14 Uwalishe watu wako na fimbo yako, ku-
ndi la milki yako, wakaao mmoja mmoja
mwituni kati kati ya Karmel: walishwe kwa
Bashan na Gilead, kama siku za zamani.
15 Kama siku za kutoka kwako katika inchi
16 ya Misri nitamwonyesha mataajabu. Ma-
taifa wataona, watatahayarika kwa ushujaa
wao wote: wataweka mkono kinwani, ma-
17 sikio yao yatakuwa ya kiziwi. Watara-
mba mavumbi kama nyoka; kama vita-
mbaavyo inchini watatoka wakitetemeka
mafichoni mwao; Bwana Muungu wetu
watamjia wenyi hofu, wataogopa kwa ajili
18 yako. Nani Muungu kama wewe, asame-
heye uovu, aliachiliaye kosa la masalio ya
milki yake? hashiki hasira yake milele,

Digitized by Google

Original from HARVARD UNIVERSITY

kwa sababu apendezwa na huruma huyu.
19 Atageuka, atatarehemia; atayatiisha maovu
yetu: nawe utatupa vilindini mwa bahari
20 thambi zao zote. Nawe utamfanyia Yakob
kweli, na Ibrahimu huruma, ulizowaapia
baba zetu tangu siku za kale.

Digitized by Google

Original from
HARVARD UNIVERSITY

# NAHUM.

SO
LI
DEO
GL
OR
IA

ZANZIBAR:

PRINTED AT THE UNIVERSITIES' MISSION PRESS.

1883.

Digitized by Google

Original from
HARVARD UNIVERSITY

# NAHUM.

## SURA, 1.

MZIGO wa Ninawi. Kitabu cha njozi
ya Nahum Mwelkoshi.
2 Muungu mwenyi uwivu atwaaye kisasi
Bwana; atwaaye kisasi Bwana, mwingi wa
hasira; atwaaye kisasi Bwana juu ya wa-
3 mpingao, awawekeaye adui zake. Bwana
asiyeona hasira upesi, mwenyi nguvu nyi-
ngi, kuachilia asiyeachilia: njia yake Bwa-
na kwa chamchela na kwa tufanu, nayo
mawingu mavumbi ya miguuni pake.
4 Huikemea bahari, huikausha, nayo mito
yote huikomesha maji: Bashan wanyauka,
5 na Karmel, wanyauka ua la Lebanoni. Mi-
lima yatetemeka mbele yake, vyayeyuka
vilima; inchi yainuliwa usoni pake, hatta
6 ulimwengu, nao waukaao wote. Mbele ya
ghathabu yake nani atakayesimama, na
nani atakayekaa kwa uchungu wa hasira
yake? uchungu wake umemwagika kama
moto, nayo milima huangamizwa naye.
7 Bwana mwema, ngome siku ya shidda,
8 awajuaye wamwaminio. Lakini kwa gha-
rika ifurikayo atakomesha kabisa mahali
pao, nao adui zake atawafuata hatta gizani.
9 Nini mnayowaza juu ya Bwana, atakome-
sha kabisa huyu: haitainuka shidda marra
10 ya pili. Kwani hatta wakiwa kama miiba

Digitized by Google
Original from
HARVARD UNIVERSITY

iliyotatana, wamenyeshwa kama kwa ku-
nywa kwao, wataliwa kama makapi makavu
11 kabisa. Kwako ametoka aniaye mabaya
12 juu ya Bwana, mshauri wa Beliyal. Ndi-
vyo asemavyo Bwana: Hatta wakiwa sa-
lama, tena wengi, watakatika lakini, naye
atapita. Nikiwa nimekutesa, sitakutesa
13 tena. Hatta sasa nitakuvunjia nira yake,
14 nitakupasulia mafungo yako. Naye Bwa-
na amekuagizia, wasipandwe tena wa jina
lako: katika nyumba ya miungu yako ni-
taikatia mbali sanamu ya kuchora na ya
kuyeyusha; nitakuwekea kaburi: kwani
15 mnyonge wewe. Tazameni juu ya milima
miguu yake ahubiriaye mema, asikizaye
amani! Ukazile siku kuu zako, Ee Yuda,
ukaondoe nathiri zako: kwani hatazidi
kupita kwako mtu wa Beliyal; amekwisha
kukatiwa mbali.

## SURA 2.

APANDA avunjaye vipande vipande
mbele ya uso wako: uishike ngome,
ulinde njia, uvitie nguvu viuno vyako, uo-
2 ngeze uwezo wako sana. Kwani Bwana
ameirudisha fahari yake Yakob, kama fa-
hari yake Israeli: kwani wateka wamewa-
teka, wameyaharibu matawi ya mizabibu
3 yao. Ngao yao mashujaa wake imetiwa
wekundu, wenyi bandera watu wa vita, ma-
gari ya moto feleji yake siku ya matenge-

Digitized by Google
Original from
HARVARD UNIVERSITY

nezo yake, nayo mikuke inatikisika ya kuo-
4 gofya. Magari hutapatapa njiani, huso-
nganasongana katika njia kuu: kuonekana
kwao kama mienge, hukimbia kama umeme.
5 Akumbuka wenyi heshima wake: wajikwaa
katika miendo yao; wawendea hima ukuta
6 wake, nacho kifuniko chatengenezwa. Mi-
lango ya mito yafunguka, nayo majumba
7 yayeyuka. Naye Huzzab afunuliwa, achu-
kuliwa, nao wajakazi wake hulia kama kwa
8 sauti ya hua, wakijipiga vifuani. Nao Ni-
nawi kama birika la maji tangu zamani:
lakini wakimbia, Simameni, simameni! ha-
9 pana age zaye uso. Tekeni fetha, tekeni
thahabu: akiba isiyoisha, fahari ya
10 vyombo vyote vilivyotamanika. Mji mtu-
pu yeye, ukiwa na uharibifu, hatta moyo
huyeyuka, magote hugonganagongana,
nao utungu vinnoni mwote, nazo nyuso
11 zao zote zimekosa rangi. Wapi paango
la simba, na malisho ya mwana simba, wali-
potembea simba, simba mke, mtoto wa si-
12 mba, asimwogofishe mtu? Simba hurarua
wa kuwatosha watoto wake, huwasongea si-
mba makoo wake, hujaza malisho yake ma-
13 teka, na mapaango yake mawindo. Angalia,
mimi juu yako, anena Bwana wa majeshi,
nami nitayateketeza magari yake kwenyi
moshi, upanga utawla waana wa simba
wako: nami nitayakatia mawindo yako
katika inchi, wala haitasikiwa tena sauti ya
wajumbe wako.

Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

## SURA 3.

OLE wake mji wa damu! uliojaa uwongo
na unyanganyi: mateka hayaondoki.
2 Kelele la mjeledi, na kelele la kishindo
cha magurudumu: kuparapara kwa frasi, na
3 kurukaruka kwa magari: kupanda kwake
mwenyi frasi, na kung'aa kwa upanga, na
kumerimeta kwa mkuki, nao wengi wao
waliouawa, na fungu kubwa la mayiti:
wala hapana mwisho wa miili, hujikwaa
4 juu ya miili yao: Kwa sababu ya wingi wa
uzinzi wake kahaba mwenyi kujipendekeza,
bibi wa uchawi, auzaye mataifa kwa uzinzi
5 wake, na jamaa kwa uchawi wake. Angalia,
mimi juu yako, anena Bwana wa majeshi,
nami nitakufunulia pindo za nguo zako usoni
pako; nami nitawaonyesha mataifa uchi wa-
6 ko, nazo faume aibu yako Nami nitakutupia
machukizo, nitakuwekea kutharauliwa, na
7 kutazamiwa. Na itakuwa, wote wakutazama-
mao watakukimbia, watasema, Ninawi ume-
haribika, atawombolezea nani? nikutafu-
8 tie wapi wafariji? Wafaa wewe kuliko No-
ammon, uliowekwa kati ya mito, uliozu-
ngukwa na maji: boma lake bahari, na
9 wa bahari ukuta wake? Kush na Misri
nguvu zake, nazo zisizo na mwisho; waka-
wa Put na Lubim katika msaada wako.
10 Ukahamishwa nao, ukaenda kufungwa;
wachanga wake tena wakavunjikavunjika
pa l po juu pa mitaa yote: nao wenyi heshi-
ma wake wakapigiwa kura, nao wakuuwa

Digitized by Google
Original from HARVARD UNIVERSITY

11 wake wote wakafungwa minyororo. Nawe
tena utalewa, utafichwa; utatafuta nawe
12 penyi nguvu kwa adui. Ngome zako zote
mitini yenyi tini za limbuko: ikipukutika
13 yaanguka kinwani kwake mlaji. Tazama,
watu wako kati yako waanawake; adui
zako wapanuliwa milango ya inchi yako:
14 moto umeteketeza mapingo yako. Maji
ya mazingiwa ujitekee, ngome zako utie
nguvu: udongo uwendee, ukayakanyage
matope, ukalitie nguvu tanuru la matofali.
15 Ndipo moto utakapokuteketeza; upanga
utakukatia mbali, utakuteketeza kama fu-
nza; ujiongeze kama funza, ujiongeze ka-
16 ma nzige. Wafanyi biashara wako ume-
zidisha kuliko nyota za mbingu: funza hu-
17 teka, hukimbia. Wenyi taji wako kama
nzige, na majemadari wako kama makundi
ya mapanzi, watuao katika vitalu siku ya
baridi, nao jua likipanda hukimbia, wala
18 hapajulikana mahali pao. Walala wachu-
nga wako, Ee Mfalme wa Ashur: wenyi
heshima wako wamepumzika: watu wako
wametawanyika milimani, wala hapana
19 wakuwakusanya. Ya kupunguza jeraha ya-
ko hapana; zito donda lako: wote wasikiao
habari zako wakupigia makofi; kwani kwa
yupi usiopita uovu wako dayima?

MWISHO.

Digitized by Google
Original from
HARVARD UNIVERSITY

# HABAKKUK.

SO
LI
DEO
GL
OR
IA

ZANZIBAR:
PRINTED AT THE UNIVERSITIES' MISSION PRESS.
1888.

Digitized by Google
Original from
HARVARD UNIVERSITY

# HABAKKUK.

## SURA, 1.

MZIGO aliouona nabii Habakkuk.
(2) Hatta lini, Ee Bwana, nilie, usisikie?
3 Jeuri nakulalamikia, usiokoe. Mbona wanio-
nyesha uovu, na kuutazamisha ukaidi? kwani
uharibifu na jeuri mbele yangu; uko na ugomvi,
4 mashindano yainuka. Kwa hivo torati imelegea,
hukumu haitoki kamwe: kwani wabaya huwazu-
nguka wenyi haki; kwa hivo hutoka hukumu
5 imepotoka. Tazameni kati ya mataifa, ka-
angalieni, kutaajabu taajabuni: kwani hutenda
tendo siku zenu, msilolisadiki hatta mtu aki-
6 waonyesha. Kwani, angalieni, nawaondokesha
Wakaldayo, wale watu wakali wepesi; wae-
ndao kati ya eneo la inchi, kuyamiliki makao
7 yasiyo yao. Wa hofu na kuogofya huyu:
kwa nafsi yake yatoka hukumu yake na ukuu
8 wake. Frasi zake tena wepesi kuliko chui,
wakali nao kuliko mbwa za mwitu za usiku;
nao wapanda frasi wao hujitapa, hatta wapa-
nda frasi wao hutoka mbali: huruka kama tai
9 afanyaye haraka kula. Huja wote kwa jeuri;
hutazamia kwa nyuso zao kwa upepo wa ma-
shariki: nao hukusanya wafungwa kama mcha-
10 nga. Naye huthihaki wafalme, wakuu mzaha
kwake: hucheka killa ngome: kwani hukusa-
11 nya mavumbi, huitwaa. Ndipo atakwenda
kassi kama upepo, atapita, ataingia hatiyani:

Digitized by Google
Original from HARVARD UNIVERSITY

12 yeye uliyemwia uwezo wake muungu. Si we-
we tangu milele Ee Bwana Muungu wangu,
Mtakatifu wangu? hatutakufa. Ee Bwana,
umemwagiza ahukumiwe; nawe. Ee Mwamba,
13 umemweka arudike. Mwenyi macho safi,
yasitazame uovu. usioweza kuangalia ukaidi,
mbona waangalia watendao kwa hila, na
kunyamaa kinya mwovu amemezapo aliye na
14 haki kuliko yeye; na kuwasawazisha waana
Adamu na samaki za baharini, na watambao,
15 wasio na mtawala? Wote kwa ndoana awainua,
awavua kwa jarifa, awakusanya kwa juya: kwa
16 hiyo hupendezwa, hufurahiwa. Kwa hiyo jari-
fa lake hulitolea thabihu, juya lake hulivukuzia;
kwa sababu nayo posho yake yanona, chakula
17 chake chaneemeka. Atamimina bassi jarifa
lake, asiache kuwaua mataifa dayima?

## SURA 2.

NITASIMAMA kwa malinzi yangu, nita-
jiweka juu ya mnara, nitaangalia nione
atakayoyasema kwami, nayo nitakayomjibu juu
2 ya malaumu yangu. Akamjibu Bwana, akase-
ma, Uiandike njozi, ukaithihirishe katika mbau,
3 apate kukimbia asomaye. Kwani bado njozi
ya muhulla, nayo yatwetea mwisho, wala haita-
kuwa uwongo: hatta ikikawia uingoje; kwani
4 kuja itakuja, haitachelewa. Angalia, roho yake
imetukuka, haikunyoka ndani yake: lakini
5 mwenyi haki ataishi kwa imani yake. Hatta
nao mvinyo mtenda hila, mwenyi kiburi, asiyekaa
nyumbani; aongezaye tamani lake kama ahera,
naye kama mauti, asiyeshiba, ajikusanyiaye
6 mataifa yote, na kukutanisha watu wote. Ha-

watatunga hawa wote mfano juu yake, na methali
ya kumwiga, wakisema, Ole wake ayazidishaye
yasiyo yake! hatta lini? ajitwikaye rahani!
7 Hawataondoka ghafula watakaokuuma, na kua-
mka watakaokusumbusha, nawe mawindo yao?
8 Kwa kuwa wewe umewateka mataifa mengi,
mabaki yote ya watu watakuteka; kwa ajili ya
damu ya watu, na jeuri *iliyotendewa* inchi, na
mji nao wote wakaamo.
9 Ole wake ajipatiaye mapato mabaya nyumba-
ni, ajiwekee kiota cha juu, aokoke katika
10 mkono wa wabaya! Umeifanyia nyumba yako
shauri la aibu, kwa kuwakatia mbali watu
11 wengi, umeikosa roho yako. Kwani toka uku-
tani jiwe litalalamika, nayo boriti mtini ita-
lijibu.
12 Ole wake ajengaye mji kwa damu, awekaye
13 mji kwa uovu! Angalia, Siyo ya Bwana wa
majeshi, watu wajishughulikie moto, nayo ma-
14 taifa wajisumbulie ubatili? Kwani inchi itajua
maarifa ya utukufu wa Bwana, kama maji ya-
funikavyo bahari.
15 Ole wake amnyweshaye jirani yake, utiaye su-
mu yako, na kumlevya, upate kuwatazama uchi.
16 Umejaa aibu mahali pa utukufu: unywe nawe,
uwe kama asiyetahiriwa: kitakugeukia kikombe
cha mkono wa kuume wa Bwana, na aibu kuu
17 itakuwa juu ya utukufu wako. Kwani jeuri
*uliyotendewa* Lebanon itakufunikiza, nao uha-
ribifu wa nyama, uliowaogofisha: kwa ajili ya
damu ya watu, na jeuri *iliyotendewa* inchi, na
mji, na wote wakaamo.
18 **Fayida yake nini sanamu ya kuchora, fundi
wake awe ameichora; sanamu ya kuyeyusha, na
mwalimu wa uwongo, mfanyiza kazi aiaminie,**

Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

19 kufanya mifano iliyo bubu? Ole wake auambi-
aye mti, Uamke; nalo jiwe bubu, Uondoke!
Litafundisha hilo? Angalia, limefunikizwa tha-
habu na fetha, wala haina pumzi kabisa ndani
20 yake. Lakini Bwana yumo hekaluni kwa uta-
katifu wake; uss mbele yake, Ee inchi yote.

## SURA 3.

SALA ya nabii Habakkuk, kwa Shigionoth.

2 Ee BWANA, nimezisikia habari zako, nimeona
hofu:
Ee BWANA, kazi yako kati ya miaka uifufue,
Kati ya miaka uijulishe;
Katika hasira rehema uikumbuke.
3 Mungu katika Teman amekuja,
Mtakatifu katika mlima Paran [Sela.
Enzi yake imefunikiza mbingu,
Nayo inchi imejaa sifa zake.
4 Na kung'aa kama nuru;
Hutokea anga mkononi mwake:
Ndipo ulifichwa uwezo wake.
5 Mbele yake tauni ilikwenda.
Makaa ya moto yakatoka miguuni mwake.
6 Akasimama, akaipima dunia;
Akatazama, akawafukuza mataifa huko na
huko;
Ikatawanyika milima ya dayima,
Ikainama milima ya milele;
Ya milele miendo yake,
7 Na'iziona hema za Kushan zenyi msiba:
Yakatetemeka mapazia ya inchi ya Midian.
8 Amekasirika BWANA nayo mito?

Digitized by Google
Original from
HARVARD UNIVERSITY

Juu ya mito hasira yako?
Juu ya bahari ghathabu yako,
Ukiwa umepanda frasi zako,
Magari yako ya wokovu?
9 Upindi wako umewekwa wazi kabisa;
Viapo vyao makabila neno.[Sela.
Uliipasua dunia na mito.
10 Milima ilikuona, ikatetemeka;
Gharika ya maji ikapita:
Kikatoa kiliudi sauti yake,
Kikainua mikono yake juu.
11 Jua likasimama na mwezi makaoni mwao;
Kwa nuru ya mishale yako ilipokienda,
Kwa kung'aa kwa mkuke wako umerimetao.
12 Kwa ghathabu ukaendelea kati ya inchi,
Kwa hasira ukawafikicha mataifa.
13 Uwaokoe watu wako ulitoka,
Umwokoe masiya yako;
Ukakijeruhi kitwa katika nyumba ya waovu,
Ukaufunulia msinji hatta shingoni.[Sela.
14 Ukawapigia vitwani mashujaa yake na mago-
ngo yake:
Wakaja kama tufanu wanitawanye:
Shangwi lao kama kuwameza maskini kwa siri.
15 Umeikanyaga bahari na frasi zako,
Chungu ya maji mengi.

16 Nalisikia, likatetemeka tumbo langu,
Midomo yangu ikatikisika kwa ile sauti:
Kuoza kukaniingia mifupani, nikatetemeka
kwangu:
Nitakayestarehe siku ya shidda,
Itakapowapandia watu wenyi majeshi juu
yake.
17 Kwani hatta mtini usipochanua,

Digitized by Google
Original from
HARVARD UNIVERSITY

Wala mizabibuni mazao;
Ikipunguka kazi ya mzeituni,
Nayo mashamba yasipotoa chakula:
Watakatika kondoo mazizini,
Nalo kundi hapana malishoni;
18 Mimi nitamshangilia BWANA lakini,
Nitamfurahia Muungu wa wokovu wangu.
19 Yahuwa, Bwana, nguvu zangu,
Huniwekea miguu kama ya kuungu,
Naye ataniendesha mahali pangu pa juu.

Apewe mkuu wa waimbaji kwa vinanda vyangu.

Digitized by Google
Original from HARVARD UNIVERSITY

# ZEFANIYA.

## SURA 1.

NENO la Bwana lililomjia Zefaniya mwana
wa Kushi, mwana wa Gedaliya, mwana
wa Amariya, mwana wa Hezekiya, siku za
Yosiya, mwana wa Amon, mfalme wa Yuda.
2 Kuchukua nitachukua vyote katika usoni pa
3 inchi, asema Bwana. Nitamchukua mwana
Adamu na nyama; nitachukua ndege za mbi-
ngu na samaki za bahari, na makwazo pamoja
na waovu; nami nitamkatia mbali usoni pa
4 inchi mwana Adamu, asema Bwana. Nami
nitanyosha mkono wangu juu ya Yuda, na juu
ya wakaao Yerusalemi wote: nami nitakatia
mbali masalio ya Baal katika mahali hapa, jina
5 la Wakemari nao wakohani; nao wasujuduo
jeshi la mbinguni juu darini: nao wasujuduo,
wamwapiao Bwana, na kuapa kwa Malkam;
6 nao waliorudi nyuma katika kumfuata Bwana;
na wasiomtafuta Bwana, wala kumtaka.
7 Uss mbele ya Bwana Mungu: kwani siku
ya Bwana imekaribia: kwani Bwana amete-
ngeneza thabihu, amewatakasa wageni wake.
8 Hatta itakuwa siku ya thabihu ya Bwana,
nitawapatiliza wakuu, na waana wa mfalme, nao
9 wote wavaao mavazi ya kigeni. Na siku ile
nitawapatiliza wale wote warukao kizingitini,
wajazao nyumba za bwana zao jeuri na hila.
10 Na siku ile asema Bwana, itakuwa sauti ya

Digitized by Google
Original from HARVARD UNIVERSITY

kelele katika mlango wa samaki, na kilio
katika mtaa wa pili, na kishindo kikuu katika
11 milimani. Lieni enyi mkaao Maktesh kwani
watu wote wa Kanaan, wamepotea: nao walio-
12 twikwa fetha wote wamekatika. Hatta itakuwa
wakati ule, nitautafutatafuta Yerusalemi kwa
taa; nami nitawaathibu watu waliogandama,
wasemao movoni, Bwana hatatenda mema wala
13 hatatenda mabaya. Na utajiri wao utakuwa
mateka, na nyumba zao ukiwa: hatta watajie-
nga nyumba wasikae; watapanda mizabibu
14 wasinywe mvinyo yake Siku kuu ya Bwana
karibu karibu, ikaharaka sana, sauti ya siku
ya Bwana; kwa uchungu hulia huko mashujaa.
15 Siku ya hasira siku ile, siku ya hamu na
huzuni, siku ya uharibifu na ukiwa, siku ya kiza
16 na kiwi, siku ya wingu na weusi siku ya paanda
na kupiga yowe, juu ya miji yenyi boma
17 na juu ya minara mirefu ya pembeni. Nami
nitathiisha watu, watembee kama vipofu, kwa
sababu wamemkosea Bwana: na damu yao
itamwagika kama mavumbi, na nyama yao
18 kama mavi. Wala fetha yao wala thahabu yao
hazitaweza kuwaokoa siku ya hasira ya Bwana;
na kwa moto wa uwivu wake itateketea inchi
yote; kwani atawakomesha, hatta ukomo wa
hofu, waikaao inchi wote.

## SURA 2.

JIKUSANYIENI, hatta kusanyikeni, enyi
2 taifa wasioona haya: kabla amri haijazaa,
siku yapita kama makapi, kabla hasira iwakayo
ya Bwana haijawajia kabla siku ya hasira ya
3 Bwana haijawajia. Mtafuteni Bwana, enyi nyote

Digitized by Google
Original from HARVARD UNIVERSITY

wa upole wa inchi, mliozitenda hukumu zake;
tafuteni haki, tafuteni upole: labuda mtafichwa
4 siku ya hasira ya Bwana. Kwani Gaza utaa-
chwa na Ashkelon utakuwa ukiwa: Ashdod
utafukuzwa aththuuri. na Ekron utang'oka.
5 Ole wao wakaao pande za bahari, taifa la Wa-
kerethi! Neno la Bwana juu yenu, Ee Kanan,
inchi ya Wafilisti; Nitakuharibu, pasiwe akaa-
6 ye. Na pande za bahari zitakuwa malisho, na
vibanda vya wachungaji, na mazizi ya makundi.
7 Na pande za bahari zitakuwa za masalio ya
nyumba ya Yuda; watalisha huko: nyumbani
mwa Ashkelon watalala jioni; kwani Bwana
Muungu wao atawaangalia, na kuwarudishia
8 wafungwa wao. Nimesikia mashutumu ya
Moab, na matukano ya waana wa Ammon,
waliyowashutumu watu wangu, na kutu-
9 kuka juu ya mpaka wao. Kwa hiyo niishivyo,
asema Bwana wa majeshi, Muungu wa Israeli,
Hakika Moab watakuwa kama Sodoma. na waa-
na wa Ammon kama Gomorra, mawekato
ya magugu, na mashimo ya chumvi, na ukiwa
wa dayima: mabaki ya watu wangu watawa-
teka, na masalio ya watu wangu watawamiliki.
10 Haya watayapata kwa kiburi, kwa kuwa wa-
mewashutumu, na wametukuka juu ya watu wa
11 Bwana wa majeshi. Wa kuogofya Bwana
kwao: kwani atafisha kwa njaa miungu yote
ya inchi; na watu watamwabudu Yeye, killa
mmoja katika mahali pake. hatta visiwa vyote
12 vya mataifa. Enyi Wakushi tena, kuuawa kwa
13 upanga wangu nao. Naye atanyosha mkono
wake juu ya Kaskazi, ataharibu Sham; atafa-
nya Ninawi ukiwa, pakavu kama unyika.
14 Na makundi watalala kati yake, wanyama wo-

Digitized by Google
Original from HARVARD UNIVERSITY

te wa mataifa: na kaati na nungu watakaa
katika kura zake; sauti yao itaimba madirisha-
ni; uharibifu vizingitini: kwani ameifunulia
15 nakshi ya kierezi. Huu mji wa faraha ulio-
kaa ukijiona salama, uliosema moyoni, Ndimi,
wala hapana mwingine: ginsi ulivyokuwa uki-
wa, mahali pa nyama wapalalie! killa apitaye
atazomea, atasukasuka mkono.

## SURA 3.

OLE wake mwasi na mnajisi, mji wa kuo-
nea: (2) Hakuitii sauti: hakukubali
marudiko, hakumwamini Bwana; hakum'kari-
3 bia Muungu wake. Wakuu wake kati mwake
simba wangurumao; makathi wake mbwa za
mwitu za jioni; hawasazi kitu hatta assubuhi.
4 Manabii wake watu barathuli na kudanganya:
wakohani wake wametia uchafu patakatifu,
5 wameitendea jeuri torati. Bwana kati mwake
mwenyi haki; hatatenda uovu; assubuhi hatta
assubuhi huungazisha hukumu zake, hakomi;
6 lakini mwovu hajui haya. Nimekatia mbali
mataifa, minara yao ya pembe ina ukiwa; njia
zao nimeziharibu, asipite mtu: miji yao imebo-
moka, pasiwe mtu, wala hapana akaaye.
7 Nalisema, Hukosi utaniogopa, utakubali
marudiko; hivi yasikatiwe mbali makao yake,
yote niliyoyaagiza juu yake: lakini huondoka
8 mapema, huharibu matendo yao yote. Bassi
ningojeni, anena Bwana, hatta siku nitakapo-
ondoka kwa mateka: kwani nia yangu kuwa-
kusanya mataifa, falme zikutanike kwangu,
nimwage juu yao ghathabu yangu, hasira
yangu yote iwakayo; kwani inchi yote italiwa

Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

9 na moto wa uwivu wangu. Kwani ndipo nita-
wageuzia mataifa mdomo safi, wamwite Bwana
10 wote jina lake, kumtumikia shauri moja. Toka
ng'ambo ya mito ya Kushi waombaji wangu, bi-
nti ya watawanyika wangu, wataleta sadaka ya-
11 ngu. Siku ile hutaona haya kwa matendo yako
yote, uliyonikosea: kwani ndipo nitaondoa kati
yako washangiliao wako wenyi kiburi, wala hu-
tajivuna tena katika mlima wa utakatifu wangu.
12 Lakini nitaacha kati yako watu waliotesw na
masikini, nao watalitumainia jina la Bwana.
13 Masalio wa Israeli hawatatenda maovu, wala
kusema uwongo; wala ulimi wa hila hauta-
onwa kanwani mwao; kwani watalishwa watalala,
14 wala hapana atakayewaogofya. Imba, Ee binti
Sayuni; pigeni kelele, Ee Israeli; furahi, ukafu-
rahiwe kwa moyo wote, Ee binti Yerusalemi.
15 Hukumu zako amekuondolea Bwana, ametupa
nje adui wako: mfalme wa Israeli, Bwana,
16 kati mwako: hutaogopa maovu tena. Siku ile
utaambiwa Yerusalemi, Usiogope: Ee Sayuni,
17 mikono yako isilegee. Bwana Muungu wako
kati yako, mshujaa atakayeokoa; atashangilia
juu yako kwa furaha, atanyamaa katika mape-
nzi yake, atafurahiwa juu yako na kuimba.
18 Walisikitikiao kusanyiko la idi nitawakusanya,
walio wa kwako; mzigo juu yake shutumu.
19 Angalieni, wakati ule nitawapatiliza wote waku-
tesao; nitamwokoa aliyechechemea, nitamkusa-
nya aliyefukuzwa: nami nitawafanyia sifa na
20 jina; walioaibika katika ulimwengu wote. Wa-
kati ule nitawaingiza, na wakati ule nitawakusa-
nya: kwani nitawafanyia jina na sifa kati ya ma-
taifa yote ya inchi, nitakapowarudisha wafu-
ngwa wenu mbele ya macho yenu, asema Bwana.

Digitized by Google
Original from
HARVARD UNIVERSITY

# HAGGAI.

## SURA 1.

MWAKA wa pili wa Dario mfalme,
mwezi wa sita, siku ya kwanza ya
mwezi, neno la Bwana kwa mkono wa
Haggai, nabii, likamjia Zerubbabel, mwana
wa Shealtiel, liwali wa Yuda, na Isa mwana
2 wa Yehozadak, mkohani mkuu, likisema,
Ndivyo asemavyo Bwana wa majeshi, akise-
ma, Watu hawa husema, Bado wakati wa
kuja, wakati wa kumjengea Bwana nyu-
3 mbaye. Ndipo neno la Bwana likaja kwa
4 mkono wa Haggai nabii, likisema, Kwenu
ninyi wakati wa kukaa katika nyumba zili-
zofunikwa, ikiwa nyumba hii imeharibika?
5 Bassi sasa ndivyo asemavyo Bwana wa ma-
6 jeshi: Tieni moyo kwa njia zenu. Mme-
panda nyingi, mmeleta kidogo; mwala,
lakini hamshibi; mwanywa, lakini si ya
kutosha; mwavaa, lakini hapana ajipatiaye
moto; naye achumaye mshahara huchumia
7 mshahara mfuko uliotobeka. Ndivyo ase-
mavyo Bwana wa majeshi, Tieni moyo kwa
8 njia zenu. Pandeni milimani, kaleteni
miti, mjenge nyumba; nami nitapendezwa
nayo, nami nitatukuzwa, asema Bwana.
9 Mmetazamia wingi, lakini, tazama, haba;
na mlipoleta nyumbani, nimezipeperusha.

Digitized by Google
Original from
HARVARD UNIVERSITY

Kwani? asema Bwana wa majeshi. Kwa
sababu ya nyumba yangu. ikiwa imehari-
bika, mlipokikimbilia killa mtu nyumba
10 yake mwenyewe. Kwa hiyo juu yenu
mbingu zimezuiwa umande, nayo inchi ime-
11 yazuia mazao yake. Nikaita ukame juu ya
inchi, na juu ya milima, na juu ya nafaka,
na juu ya mvinyo, na juu ya mafuta, na
juu ya killa itoayo inchi, na juu ya watu,
na juu ya nyama, na juu ya kazi zote za
mikono.
12 Bassi Zerubbabel mwana wa Shealtiel,
na Isa mwana wa Yehozadak, mkohani
mkuu, na watu wote waliosalia, wakatii sa-
uti ya Bwana Muungu wao, na maneno ya
Haggai nabii, kama alivyomtuma Bwana
Muungu wao; watu wakaogopa mbele ya
13 Bwana. Akasema Haggai mtume wa Bwa-
na katika utume wake Bwana kwa watu,
14 akisema, Nipo nanyi asema Bwana. Bwa-
na akamwamsha roho Zerubbabel mwana
wa Shealtiel, liwali wa Yuda, aka mwa-
msha roho Isa mwana wa Yehozadak, mko-
hani mkuu, akawaamsha roho watu wote
waliosalia; wakaja, wakafanya kazi nyu-
mbani mwa Bwana wa majeshi, Muungu
15 wao, siku ya asharini na 'nne ya mwezi, wa
sita, mwaka wa pili wa Dario mfalme.

Digitized by Google
Original from
HARVARD UNIVERSITY

## SURA 2.

MWEZI wa saba, ya asharini na moja
ya mwezi neno la Bwana likaja kwa
2 mkono wa Haggai nabii, likisema. Sema
kwa Zerubbabel mwana wa Shealtiel, li-
wali wa Yuda, na kwa Isa mwana wa Ye-
hozadak, mkohani mkuu, na kwa watu wa-
3 liosalia, ukisema, Nani aliyesalia mwenu
aliyeiona nyumba hii katika utukufu wake
wa zamani? Hatta sasa mwaionaje? Siyo
4 machoni mwenu kama hapana kitu? La-
kini sasa uwe hodari, Ee Zerubbabel, ane-
na Bwana; uwe hodari, Ee Isa, mwana wa
Yehozadak, mkohani mkuu; mwe hodari
nanyi watu wote wa inchi, anena Bwana,
mkafanye kazi: kwani nipo nanyi, anena
5 Bwana wa majeshi, neno nililoagana nanyi
mlipotoka Misri, na kukaa mwenu roho
6 yangu; Msiogope. Kwani ndivyo asema-
vyo Bwana wa Majeshi; Marra moja tena,
ni kitambo tu, nami nitatetemesha na mbi-
7 ngu, na inchi, na bahari, na pakavu; nami
nitatetemesha mataifa yote, na yaliyota-
manika ya mataifa yote yatakuja, nami
nitaijaza nyumba hii na utukufu, asema
8 Bwana wa majeshi. Fetha ni yangu, na
thahabu ni yangu, anena Bwana wa maje-
9 shi. Utukufu wa mwisho wa nyumba hii
utakuwa bora kuliko ule wa kwanza, ane-
na Bwana wa majeshi: na katika mahali
hapa nitatoa amani, anena Bwana wa ma-
jeshi.

Digitized by Google
Original from
HARVARD UNIVERSITY

10 Siku ya asharini na 'nne ya *mwezi* wa
kenda, mwaka wa pili wa Dario likaja neno
la Bwana kwa mkono wa Haggai nabii li-
11 kisema. Ndivyo asemavyo Bwana wa maje-
shi: Mwulize bassi mkohani torati, kusema,
12 Mtu akichukua nyama iliyo takatifu katika
upindo wa mavazi yake, naye akigusa na
ule upindo mkate, ao ugali, ao mvinyo, ao
mafuta, ao chakula cho chote, vitakuwa
matakatifu? Wakajibu wakohani, wakase-
13 ma, Sivo. Akasema Haggai, Alivepata
uchafu kwa mzoga akivagusa haya yo yote,
yatapata uchafu? Wakajibu wakohani,
14 wakasema, Yatapata. Akajibu Haggai,
akasema, Vivyo na watu hawa, na taifa
hili vivyo mbele yangu, asema Bwana;
vivyo na killa kazi ya mikono yao;
15 navo wavatoavo huko machafu. Hatta
sasa, nawasihi, tieni moyoni tangu leo
na hizo, tangu bado lisinowekwa jiwe
16 juu ya jiwe hekaluni mwa Bwana: tangu
ilipokuwa, huja kwa fungu la asharini, ku-
wa kumi tu; huja kuteka hamsini kwenyi
17 shinikizo, kuwa asharini tu. Naliwapiga
ninyi kwa kupumbaa na kwa kuvurujika,
na kwa mvua ya mawe katika kazi zote za
mikono yenu: wala si kwangu ninyi, anena
18 Bwana. Tieni moyoni, nawasihi, tangu
leo na hizo, tangu siku ya aroba u asharini
yake wa kenda, tangu siku msinji ul potiwa
19 wa hekalu ya Bwana, tieni moyoni. Imo
bado nafaka ghalani? Hatta haijazaa,
mzabibu, na mtini, na mkomamanga, na

Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

mzeituni; tangu leo hivi nitabariki.
20 Neno la Bwana likamjia Haggai marra
ya pili, ya aroba u asharini ya mwezi, likise-
21 ma, Sema na Zerubbabel, liwali wa Yuda,
22 ukisema, Nitazitikisa mbingu na inchi; na-
mi nitapindua kiti cha falme, nami nitaha-
ribu nguvu za falme za mataifa; nitayapi-
ndua magari, nao wayapandao; na frasi
wataangamia, na wapanda wao, killa mmo-
23 ja kwa upanga wa nduguye. Siku ile,
anena Bwana wa majeshi, nitakutwaa, Ee
Zerubbabel, mwana wa Shealtiel, mtumwa
wangu, amenena Bwana, nitakufanya
kama muhuri: kwani nimekuchagua, anena
Bwana wa majeshi.

Digitized by Google

Original from
HARVARD UNIVERSITY

# ZEKARIYA.

SO
LI
DEO
GL
OR
IA

ZANZIBAR:
PRINTED AT THE UNIVERSITIES' MISSION PRESS.
1888.

Digitized by Google
Original from
HARVARD UNIVERSITY

# ZEKARIYA.

## SURA, 1.

MWEZI wa nane, mwaka wa pili wa
Dario, neno la Bwana lilimjia nabii
Zekariya, mwana wa Berekiya, mwana wa
2 Iddo, kusema, Kukasirika Bwana ame-
3 kasirika na baba zenu. Nawe uwaa-
mbie, Ndivyo asemavyo Bwana wa majeshi:
Nirudieni mimi, anena Bwana wa majeshi,
nami nitawarudia ninyi, asema Bwana wa
4 majeshi. Msiwe kama baba zenu, walio-
walilia manabii wa kwanza, kusema, Ndi-
vyo asemavyo Bwana wa majeshi, Rudini
bassi katika njia zenu mbaya, na katika
matendo yenu mabaya: wala hawakusikia,
wala hawakunisikia mimi, anena Bwana.
5 Baba zenu wako wapi? na manabii je?
6 waishi milele? Lakini maneno yangu na
sheria zangu, niliyowaamuru watumwa
wangu manabii, hayakuwapata baba zenu?
Wakageuka wakasema, Kama Bwana wa
majeshi alivyothani kututendea sisi, kwa
njia zetu, na kwa kadiri ya matendo yetu,
ndivyo alivyotutendea.
7 Siku ya aroba u asharini ya mwezi wa
edashara, ndio mwezi wa Shebat, mwaka
wa pili wa Dario, neno la Bwana likamjia
nabii Zekariya mwana wa Berekiya, mwa-
8 na wa Iddo, kusema, Naliona usiku, na

Digitized by Google
Original from
HARVARD UNIVERSITY

tazama mtu amepanda frasi mwekundu,
naye asimama kati ya mihadas chini peny
vivulini; na nyuma yake frasi, wekundu,
9 na madoadoa, na weupe. Nikasema, Ha-
wa nini, bwana gu? Akaniambia malaika
aliyesema nami; Nitakuonyesha hawa ni-
10 ni. Akajibu mtu aliyesimama kati ya mi-
hadas, akasema, Hawa ndio aliowapeleka
Bwana kutembeatembea katika inchi.
11 Wakamjibu malaika wa Bwana aliyesima-
ma kati ya mihadas, wakasema, Tume-
tembeatembea katika inchi, na, tazama,
12 inchi yote yatulia, imestarehe. Akaji-
bu malaika wa Bwana akasema, Ee Bwa-
na wa majeshi, hatta lini usipourehemia
Yerusalemi nayo miji ya Yuda, uliyo-
13 ighathabikia miaka hii sabwini? Bwa-
na akamjibu malaika aliyesema nami ma-
14 neno mema, maneno ya faraja. Bassi
akaniambia malaika aliyesema nami, Lia,
ukaseme, Ndivyo asemavyo Bwana wa
majeshi: Uwivu nimeonea Yerusalemi na
15 Sayuni, uwivu mkuu. Na hasira kuu
nimewakasirikia mataifa wanaostarehe:
kwani nalikasirika kidogo tu mimi, hao
16 wakayasayidia mabaya. Kwa hiyo ndivyo
asemavyo Bwana: Nimerudi kwa Yeru-
salemi na rehema; nyumba yangu ita-
jengwa humo, asema Bwana wa majeshi,
17 na amba utanyoshewa Yerusalemi. Lia
tena, ukaseme, Ndivyo asemavyo Bwana
wa majeshi: Tena itaenea miji yangu kwa

Digitized by Google

Original from
HARVARD UNIVERSITY

mema; naye Bwana ataufariji tena Saye-
ni, atauchagua tena Yerusalemi.
18 Nikainua macho yangu, nikaona, na ta-
19 zama pembe 'nne. Nikamwambia malaika
aliyesema nami, Nini hizi? Akanijibu, Hizi
pembe zilizotawanya Yuda, Israeli, na Ye-
20 rusalemi. Bwana akanionyesha mafundi
21 wa'nne. Nikasema, Waja kufanya nini
hawa? Akanena, kusema, Hizi pembe
zilizoitawanya Yuda, hatta mtu asiinue
kitwa: nao hawa wamekuja kuzifukuza,
kuzitupa pembe za mataifa, walizoziinua
pembe zao juu ya inchi ya Yuda kuitawa-
nya.

## SURA, 2.

NIKAINUA macho yangu nikaona,
na tazama mtu mwenyi kamba ya
2 kupimia mkononi. Nikasema, Unakwe-
nda wapi wewe? Akaniambia, Kuupima
Yerusalemi, nione upana wake nini, na
3 urefu wake nini. Na, tazama, malaika
aliyesema nami akatoka, malaika mwingi-
4 ne akatoka kumlaki, akamwambia, Kimbia,
kamwambie kijana huyu, ukisema, Yeru-
salemi utakuwa na watu, *kama* vijiji visi-
vyo na maboma, kwa wingi wa watu na
5 nyama ndani yake. Kwani mimi, anena
Bwana, nitakuwa kwake ukuta wa moto
kumzunguka, nami nitakuwa utukufu kati
6 yake. Haya, ukakimbie toka inchi ya

Digitized by Google
Original from HARVARD UNIVERSITY

kaskazini, anena Bwana: kwani kama
pepo 'nne za mbingu nimewatawanya,
7 anena Bwana. Haya, Sayuni, uokoke,
8 ukaaye na binti Babel. Kwani ndivyo
asemavyo Bwana wa majeshi: Kwa utu-
kufu amenipeleka kwao mataifa walio-
wateka: kwani awagusaye ninyi agusa
9 mboni ya jicho lake. Kwani, tazama, ni-
tawatikisia mkono wangu, nao watakuwa
mateka yao waliowatumikia: nanyi mta-
jua kama Bwana wa majeshi aliyenipeleka.
10 Imba ukafurahi, Ee binti Sayuni: kwani,
tazama, naja, nami nitakaa kati mwako,
11 anena Bwana. Na siku ile mataifa me-
ngi wataambatana na Bwana, na kuwa
watu wangu: nami nitakaa kati mwako,
nawe utajua kama Bwana wa majeshi ali-
12 yenipeleka kwako. Naye Bwana ataimi-
liki Yuda sehemu yake katika inchi taka-
13 tifu, na Yerusalemi tena atauchagua. Uss,
enyi wa mwili wote, mbele ya Bwana: kwa-
ni ameamka katika makao ya utakatifu
wake.

## SURA, 3.

AKANIONYESHA mkohani mkuu Isa
akisimama mbele ya malaika wa Bwa-
na, naye Shetani akisimama kwa mkono wa
2 kuume kuwa mtesi wake. Bwana akamwa-
mbia Shetani, Bwana akukemee, Ee Sheta-
ni: hatta Bwana aliyeuchagua Yerusalemi

Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

akukemee: si kinga hiki kilichopokonywa
3 motoni? Naye Isa akawa amevikwa mava-
zi machafu, amesimama mbele ya malaika.
4 Akajibu, akawaambia waliosimama mbele
yake, akisema, Mwondoleeni mavazi ma-
chafu. Yeye akaambiwa, Tazama, nime-
kupishia mbali uovu wako, nami nitakuvi-
5 ka mavao mazuri. Nikasema, Wamvike
kilemba bora kitwani. Bassi wakamvika
kilemba bora kitwani, wakamvika mavazi;
6 naye malaika wa Bwana amesimama. Ma-
laika wa Bwana akamshuhudia Isa, akise-
7 ma, Ndivyo asemavyo Bwana wa majeshi:
Kama kwa njia zangu utatembea, na kama
utalinda malinzi yangu, ndipo nawe utai-
hukumu nyumba yangu, na nyua zangu
utazilinda, nami nitakupa pa kukaribia kati
8 ya hawa wanaosimama. Sikia bassi, Ee Isa
mkohani mkuu, wewe na wenzako wakaao
mbele yako; kwani watu wa ishara hawa:
kwani, tazama, nitamleta mtumwa wangu
9 Tawi. Kwani, tazama, jiwe nililoliweka
mbele ya Isa; juu ya jiwe moja macho saba:
tazama, machoro yake nitayachora, anena
Bwana wa majeshi, nao uovu wa inchi ile
10 nitauondoa muda ya siku moja. Siku ile,
anena Bwana wa majeshi, mtamkaribisha
killa mtu jirani yake chini ya mzabibu, na
chini ya mtini.

Digitized by Google

Original from
HARVARD UNIVERSITY

## SURA, 4.

AKARUDI malaika, aliyesema nami, akaniamsha, kama mtu aamkavyo
2 katika usingizi wake. Akaniambia, Nini
uonalo wewe? Nikasema, Nimeona, na
tazama, kinara cha thahabu tupu, na
bakuli lake juu yake, na taa zake saba
3 juu yake; midakale saba kwa taa, zilizo
juu yake, moja moja: na kando yake
mizeituni miwili, mmoja kwa kuume kwa
bakuli, na wa pili kwa kushoto kwa-
4 ke. Nikajibu nikamwambia malaika aliye-
nena nami, nikisema, Nini hizi, bwanangu?
5 Akajibu malaika aliyenena nami, akania-
mbia, Hujui nini hizi? Nikasema, La,
6 bwanangu. Akajibu, akaniambia, akise-
ma, Hili neno la Bwana kwa Zerubbabel,
kusema, Si kwa ushujaa, wala kwa nguvu,
illa kwa roho yangu, asema Bwana wa ma-
7 jeshi. Nani wewe, Ee mlima mkubwa?
mbele yake Zerubbabel inchi sawa: naye
ataliletа nje jiwe la juu kwa kigelegele
8 Salama, salama nalo. Tena likanijia neno
9 la Bwana, kusema, Mikono ya Zerubba-
bel imeiweka misingi ya nyumba hii;
nayo mikono yake itaimaliza: nawe uta-
jua kama Bwana wa majeshi aliyenipeleka
10 kwenu. Kwani nani aliyeitharau siku
ya madogo? nao watafurahi, wataiona
timazi mkononi mwa Zerubbabel, hatta ha-
wa saba, macho yake Bwana: hukimbiaki-

Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

11 mbia duniani mwote. Bassi nikajibu, nika-
mwambia, Nini mizeituni hii miwili kwa ku-
ume kwa kinara, na kwa kushoto kwake?
12 Nikajibu marra ya pili, nikamwambia,
Nini matanzu haya mawili ya mizeituni, ya-
liyopo pa makopo mawili ya thahabu, yaji-
13 miminikiayo ya thahabu? Akanijibu, aka-
sema, Hujui nini haya? Nikasema, La,
14 bwanangu. Akasema, Haya waana wa
mafuta wawili, wasimamao pa Bwana wa
inchi yote.

## SURA, 5.

NIKAZIDI kuyainua macho yangu,
1 nikaona, na tazama, gombo livukalo.
2 Akaniambia, Nini uonalo wewe? Nikajibu,
naona gombo livukalo; urefu wake mikono
ashirini, na upana wake mikono kumi.
3 Bassi akaniambia, Laana hii itokayo usoni
pa inchi yote: kwani kwa hiyo killa aibaye
atazimilizwa upande huu: na kwa hiyo
4 killa aapaye atazimilizwa upande ule. Nita-
itoa, anena Bwana wa majeshi, nayo ita-
ingia nyumbani mwake mwivi, na nyumba-
ni mwake aapaye uwongo kwa jina langu:
nayo italala kati ya nyumba yake, itaite-
keteza nazo boriti zake, nayo mawe yake.
5 Akatoka yule malaika aliyesema nami,
akaniambia, Inua macho yako, ukaone ni-
6 ni hii itokayo. Nikasema, Ndiyo nini?
Akasema, Efa hii itokayo. Akasema tena,

Digitized by Google
Original from HARVARD UNIVERSITY

7 Mfano wao huu katika inchi yote: (na ta-
zama, ikainuliwa talanto ya risasi:) na
huyu mwanamke mmoja akaaye kati ya
8 efa. Akasema, Uovu huu; akamtupa chi-
ni kati ya efa: nalo bonge la risasi akali-
9 tupa kinwani kwake. Nikayainua macho
yangu, nikaona, na tazama, wakatoka waa-
nawake wawili, nao upepo katika mabawa
yao: nao walikuwa na mabawa kama ma-
bawa ya laklaki: wakaiinua efa kati ya
10 inchi na mbingu. Nikamwambia malaika
aliyesema nami, Waichukua wapi hawa
11 ile efa? Akaniambia, Kumjengea nyu-
mba katika inchi ya Shinar: nayo ikiisha
kutengenezwa, atawekwa huko mahali pa-
ke mwenyewe.

## SURA, 6.

NIKAZIDI kuyainua macho, nikaona,
na tazama, magari ma'nne yatoka
kati ya milima miwili; nayo milima milima
2 ya shaba. Kwa gari la kwanza frasi weku-
3 ndu; na kwa gari la pili frasi weusi; na kwa
gari la tatu frasi weupe: na kwa gari la
'nne frasi marakaraka na wa huthurungi.
4 Nikajibu nikamwambia malaika aliyesema
5 nami, Hawa nini, bwanangu? Malaika
akajibu akaniambia, Hawa pepo 'nne za
mbinguni, zitokazo katika kusimama mbe-
6 le ya Bwana wa inchi yote. Lile la frasi
weusi latoka kwenda inchi ya kaskazini:

Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

nao weupe watoka nyuma yao; nao ma-
rakaraka watoka kwenda inchi ya kusini.
7 Nao wa huthurungi wakatoka, wakataka
kwenda kutembeatembea katika inchi:
akasema, Tokeni, mkatembeetembee ka-
tika inchi. Bassi wakatembeatembea
8 katika inchi. Akalia juu yangu, akania-
mbia, akisema, Tazama, waendao kwa inchi
ya kaskazini wamenitulizia roho katika
inchi ya kaskazini.
9 Neno la Bwana likanijia, kusema,
10 Uwatwalie wa ufungwa, hatta Heldai, na
Tobija, na Yedaya; uje siku ile ile, ukai-
ngie nyumbani kwa Yosiya mwana wa
11 Zefaniya, walikofika katika Babel; hatta
uwatwalie fetha na thahabu, ukafanyize
taji, ukamvike kitwani mwana wa Yehoza-
12 dak mkohani mkuu; ukamwambie ukise-
ma, Ndivyo asemavyo Bwana wa majeshi,
akisema, Angalia, mtu jina lake Tawi;
naye atasitawi katika chini yake, naye
13 atamjengea Bwana hekalu: hatta yeye
atamjengea Bwana hekalu; naye ataichu-
kua enzi, atakaa atamiliki kitini mwake;
na mkohani atakuwa kitini mwake: nalo
shauri la amani litakuwa kati mwao wote
14 wawili. Nazo taji zitakuwa za Helem, na
za Tobija, na za Yedaya, na za Hen mwana
wa Zefaniya, kwa ukumbusho hekaluni
15 mwa Bwana. Nao walio mbali watakuja
watajenga hekaluni mwa Bwana, nanyi
mtajua kama Bwana wa majeshi aliyeni-

Digitized by Google

Original from
HARVARD UNIVERSITY

peleka kwenu. Nayo yatakuwa, kama
kutii mtaitii sauti ya Bwana Mungu
wenu.

## SURA, 7.

IKAWA mwaka wa 'nne wa mfalme
Dario, neno la Bwana likamjia Zekari-
ya ya 'nne ya mwezi wa tissia, ndio Kislev.
2 Bassi Betel wamepeleka Sharezar na
Regem-melek, na watu wao, kuomba upe-
3 ndeleo wa Bwana, Kusema nao wakohani
wa nyumba ya Bwana wa majeshi, tena
nao manabii, wakisema, Nilie mwezi wa
tano, nikijitenga, kama nilivyofanya miaka
4 hii yote? Likanijia neno Bwana wa ma-
5 jeshi, likisema, Uwaambie watu wote wa
inchi, na wakohani, kusema, Mlipofunga
na kuomboleza wa tano, na wa saba, hatta
miaka hii sabwini, kunifungia mmeni-
6 fungia mimi? Nanyi mlapo, mnywapo,
hamjilii wenyewe, hamjinywei wenyewe?
7 Siyo maneno aliyolia Bwana kwa mkono wa
manabii wa zamani, Yerusalemi ulipokuwa
na watu na kusitawi, nayo miji yake iliyo-
uzunguka, walipokaa watu Kusini na She-
fela?
8 Neno la Bwana likamjia Zekariya, kuse-
9 ma, Ndivyo alivyosema Bwana wa majeshi,
kusema, Hukumu za kweli hukumuni, aka-
mtendee killa mtu nduguye huruma
10 na rehema; msiwaonee mjaani, wala yatima,

Digitized by Google
Original from HARVARD UNIVERSITY

ngeni, wala masikini; wala asiwaze mtu
mabaya juu ya nduguye mioyoni mwenu.
11 Lakini hukataa kusikia, hutoa bega la
12 kuasi, huziba masikio, wasisikie. Hatta
mioyo yao wameikaza kama almasi, wasije-
sikia torati, na maneno aliyetuma kwa
roho yake Bwana wa majeshi kwa mikono
yao manabii wa zamani: kwa hiyo ikaja
hasira kubwa katika Bwana wa majeshi.
13 Ikawa, kama yeye alivyolia, hao wasisi-
kie, hivi watalia wao, wala mimi sita-
14 sikia, alisema Bwana wa majeshi; la-
kini nitawapeperusha kati ya mataifa yote
wasiowajua. Ndivyo ilivyoharibika inchi
nyuma yao, asipite wala kurudi mtu:
kwani wao walioiharibu inchi ya anasa.

## SURA, 8.

LIKAJA neno la Bwana wa majeshi,
(2) kusema, Ndivyo asemavyo Bwana
wa majeshi; Uwivu nimeuonea Sayuni
uwivu mkuu, na kwa ghathabu kuu ni-
3 meuonea uwivu. Ndivyo asemavyo Bwa-
na: Nimeurudia Sayuni, nami nitakaa
kati ya Yerusalemi: nao Yerusalemi uta-
kwitwa Mji wa kweli; nao mlima wa Bwa-
4 na wa majeshi Mlima mtakatifu. Ndivyo
asemavyo Bwana wa majeshi: Bado wata-
kaa wazee waume na wake mitaani mwa
Yerusalemi, killa mtu na gongo lake mko-
5 noni kwa siku kwa kuwa nyingi. Nayo

Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

mitaa ya mji itajaa watoto waume na wa-
6 ke wakicheza mitaani mwake. Ndivyo
asemavyo Bwana wa majeshi, Yakiwa ya
ajabu machoni pa masalio ya watu hawa
siku zile, yawe tena ya ajabu machoni
7 pangu? anena Bwana wa majeshi. Ndi-
vyo asemavyo Bwana wa majeshi: Taza-
ma, nitawaokoa watu wangu toka inchi
ya mashariki, na toka inchi ya magharibi:
8 nami nitawaleta, nao watakaa kati ya
Yerusalemi; nao watakuwa watu wangu,
nami nitakuwa Muungu wao, kwa kweli
9 na kwa haki. Ndivyo asemavyo Bwana
wa majeshi: Itiwe nguvu mikono yenu,
msikiao siku hizi maneno haya kanwani
pa manabii, waliokuwako siku ulipowekwa
msinji wa nyumba ya Bwana wa majeshi,
10 wa hekalu, lipate kujengwa. Kwani
kabla ya siku zile hapana mshahara wa
mwana Adamu, wala mshahara wo wote
wa nyama; wala kutoka wala kuingia
kwa salama kwa ajili ya mtesi: nalifara-
11 kisha killa mtu na jirani yake. Lakini
sasa si kama siku za kwanza mimi na
masalio ya watu hawa, anena Bwana wa
12 majeshi. Kwani mbegu za amani; mza-
bibu utatoa matunda yake, nayo inchi
itatoa uzidio wake, nazo mbingu zitatoa
umande wake; nami nitawamilikishia hivi
13 vyote masalio ya watu hawa. Na itakuwa
kama mlivyokuwa laana kati ya mataifa,
Ee nyumba ya Yuda, na nyumba ya Isra-

Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

eli, ndivyo nitakavyowaokoa, nanyi mta-
kuwa mbaraka: msiogope, mikono yenu
14 itiwe nguvu. Kwani ndivyo asemavyo
Bwana wa majeshi: Kama nilivyothani
kuwatendea ninyi mabaya, baba zenu
waliponikasirisha, asema Bwana wa ma-
15 jeshi, wala sikughairi: ndivyo nilivyorudi
kusudi niutendee mema Yerusalemi na
16 nyumba ya Yuda: msiogope. Maneno
haya mtakayoyatenda; semeni kweli killa
mtu na jirani yake; hukumuni kweli na
17 hukumu ya amani milangoni mwenu: asi-
waze mtu mabaya juu ya jirani yake mio-
yoni mwenu; wala msipende kiapo cha
uwongo: kwani haya yote niyachukiayo,
anena Bwana.
18 Likanijia neno la Bwana wa majeshi,
kusema, Ndivyo asemavyo Bwana wa
19 majeshi: Kufunga kwa mwezi wa 'nne,
na kufunga kwa wa tano, na kufunga
kwa wa saba, na kufunga kwa wa kumi,
kutawawia nyumba ya Yuda kufurahi na
kucheka, na karamu za wema; bassi pe-
20 ndeni kweli na amani. Ndivyo asemavyo
Bwana wa majeshi: Bado watakapokuja
21 mataifa, na wakaao miji mingi: nao wa-
kaao mmoja watakwenda wa pili, wakise-
ma, Haya, twende kuomba upendeleo wa
Bwana, na kumtafuta Bwana wa majeshi:
22 nitakwenda na mimi. Hatta watu wengi
na mataifa hodari watakuja kumtafuta
Bwana wa majeshi kwa Yerusalemi, na

Digitized by Google
Original from HARVARD UNIVERSITY

23 kuomba upendeleo wa Bwana. Ndivyo
asemavyo Bwana wa majeshi: siku zile
watakaposhika watu kumi katika lugha
zote za mataifa, watakaposhika upindo
wa mtu Myahudi, wakisema, Tutakwenda
nanyi, kwani tumesikia kuwa Muungu
nanyi.

## SURA 9.

MZIGO wa neno la Bwana juu ya
inchi ya Hadrak, nao Dameski pa
starehe pake: kwani jicho la waana Ada-
mu kwa Bwana, nalo la makabila yote ya
Israeli: nao Hamath pia ulio mpaka wake:
Turo na Sidon, ukiwa wa hekima sana.
3 Turo ukajijengea ngome, ukakusanya
fetha kama mavumbi, thahabu safi kama
4 matope ya njiani. Angalia, Bwana ata-
mfukuza, na uwezo wake wa baharini
5 atampiga; nao utaliwa na moto. Ash-
kelon utaona, utaogopa; Gaza pia, nao
utaona uchungu, nao Ekron, kwani taraja
yake itatahayarika: naye atapotea katika
Gaza, wala Ashkelon hautakuwa na watu.
6 Na wa kukaa Ashdod wa haramu, nao
7 Wafilisti nitawakatia kiburi mbali. Na
damu nitamtwalia kinwani, na machukizo
yake katika kati ya meno yake; naye pia
atamwia Muungu wetu masalio: naye
atakuwa kama sheki katika Yuda, na
8 Ekron kama Myebusi. Nami nitatua

Digitized by Google
Original from
HARVARD UNIVERSITY

kwa nyumba yangu kulipinga jeshi, isiwe
ya kupita ao kurudi: wala aoneaye hata-
pita kwao tena: kwani sasa nimeona kwa
macho yangu.
9 Ufurahi sasa, Ee binti Sayuni; Piga
kelele, Ee binti Yerusalemi: Tazama,
mfalme wako anakuja kwako: wa haki,
na mwenyi wokovu huyu; wa upole,
amepanda punda, hatta kipunda mwana
10 punda. Nao Efraim nitawakatia gari,
na Yerusalemi frasi, nao upindi wa vita
utakatika; naye atawahubiria mataifa
amani: mamlaka yake toka bahari hatta
bahari, na toka Mto hatta miisho ya du-
11 nia. Hatta na wewe kwa ajili ya damu
ya agano lako nimewatoa wafungwa wako
12 shimoni yasimo maji. Geukeni ngomeni,
enyi wafungwa wa tumaini: hatta leo
nashuhudu, nitakurudishia maradufu.
13 Kwani Yuda nimejipindia, upindi nimeu-
jazia Efraim: na waanao, Ee Sayuni, nita-
waondokeshea waanao, Ee Yavan, nami
nitakufanya kama upanga wa mshujaa.
14 Naye Bwana ataonwa juu yao, mshale
wake utatoka kama umeme: naye Bwana
Muungu atapiga baragumu, atakwenda
15 na tufanu za kusini. Bwana wa majeshi
atawalinda; nao watamezameza, wataya-
kanyaga mawe ya kombeo; watakunywa,
watavuma kama kwa mvinyo: nao watajaa
kama makopo, kama pembe za mathbahu.
16 Naye Bwana Muungu wao atawaokoa siku

Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

ilo kama kundi la watu wake; kwa kuwa
vito vya taji, vimeinuliwa juu ya inchi
17 yake. Kwani wema wake ginsi mkuu,
na uzuri wake ginsi mkuu! nafaka itawa-
fanikisha vijana, na mvinyo mpya waa-
nawali.

## SURA 10.

OMBENI Bwana mvua wakati wa ma-
sika, Bwana afanyaye umeme; naye
atawapa manyunyo ya mvua, na killa
2 mtu majani uwandani. Kwani terafi zi-
menena ubatili, wabashiri wameona uwo-
ngo; nazo ndoto za uwongo walizonena,
wafariji burre: kwa hiyo huenda zao ka-
ma kondoo, huteswa kwa kuwa hapana
3 mchungaji. Hasira yangu imewaka juu
ya wachungaji, nao beberu nitawapatiliza:
kwani Bwana wa majeshi amewaangalia
kundi lake, nyumba ya Yuda, naye ata-
wafanya kama frasi wake mzuri vitani.
4 Kwake litatoka jiwe la pembeni, kwake
msomari, kwake upindi wa vita, kwake
5 killa aoneaye pamoja. Nao watakuwa
kama mashujaa, wakanyagao *adui zao*
katika matope ya njia vitani; nao wata-
pigana, kwani Bwana pamoja nao; nao
6 wapanda frasi watafathaika. Nami nitai-
tia nguvu nyumba ya Yuda, nitaiokoa
nyumba ya Yusuf, nami nitawarudisha,
kwani nimewarehemia; nao watakuwa ka-

Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

ma nisiowatupa; kwani mimi Bwana Muu-
7 ngu wao, nami nitawasikia. Atakuwa
Efraim kama mshujaa, na moyo wao uta-
furahi kama kwa mvinyo; hatta watoto
wao wataona, watafurahi; moyo wao uta-
8 mshangilia Bwana. Nitawazomea, nita-
wakusanya; kwani nimewakomboa, nao
9 watazidi kama walivyozidi. Nami nikiwa-
panda katika mataifa, watanikumbuka
katika inchi zilizo mbali: wataishi na waa-
10 na wao, watarudi. Nitawarudisha katika
inchi ya Misri, nitawakusanya katika
Ashur; nami nitawaleta hatta inchi ya
Gilead na Lebanon; pasiwanafisishie.
11 Naye atavuka bahari ya mateso, atayapi-
ga mawimbi baharini, vilindi vyote vya
Nilo vitakauka: kiburi cha Asshur kita-
shushwa, nayo fimbo ya ufalme itaiondo-
12 kea Misri. Nami nitawatia uwezo kwa
Bwana; na kwa jina lake watatembea-
tembea, anena Bwana.

## SURA 11.

FUNGUA, Ee Lebanon, milango yako,
2 uiteketeze moto mierezi yako. Piga
yowe, Ee mberoshi, kwani umeanguka
mwerezi, kwa kuwa wenyi heshima wa-
meharibika: pigeni yowe, enyi mialloni
ya Bashan, kwani msitu wa nguvu umea-
3 ngamia Sauti ya kupiga yowe kwa wa-
chungaji! kwani utukufu wao umeharibi-

Digitized by Google
Original from HARVARD UNIVERSITY

ka: sauti ya kunguruma kwao waana si-
mba! kwani kiburi cha Yardeni kimeha-
4 ribika. Ndivyo alivyosema Bwana Muu-
ngu wangu: Lisheni kundi la machinjo;
5 wawachinjao wenyewe, wasijionee hatiya;
nao wawauzao husema, Abarikiwe Bwana,
kwani tajiri mimi: wala hawahurumii wa-
6 chungaji wao. Kwani mimi sitawahuru-
mia tena wakaao inchi, anena Bwana:
lakini, tazama, nitawatia watu killa mtu
mkononi mwa jirani yake, na mkononi
mwa mfalme wake: nao wataipiga inchi,
7 wala sitaokoa mikononi mwao. Bassi
nikawalisha kundi la machinjo, hatta wa-
nyonge wa kundi. Nikajitwalia magongo
mawili; moja nikaliita Uzuri, la pili nika-
8 liita Mafungo; nikawalisha kundi. Ni-
kawakatia mbali wachungaji watatu kwa
mwezi mmoja; kwani roho yangu imecho-
ka nao, hatta na roho yao ikanichukia
9 mimi. Nikasema, Sitawalisha ninyi; afa-
ye na afie mbali; nao wa kupotea apotelee
mbali; nao waliobaki walane killa mtu
10 nyama ya mwenzake. Nikalitwaa gongo
langu, Uzuri, nikalikata vipande viwili,
nipate kulivunja agano langu nililolifa-
11 nya nao mataifa yote. Likavunjika siku ile:
ndivyo walivyojua wanyonge wa kundi
walioniangalia kama neno la Bwana hili.
12 Nikawaambia, Kama jema machoni penu
toeni mshahara wangu, na kama sivyo,
acheni. Wakanipimia mshahara wangu

Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

13 thelathini za fetha. Bwana akaniambia,
Mtupie mfinyangi, hesabu bora hii nili-
yohesabiwa nao. Nikazitwaa zile thela-
thini za fetha, nikamtupia mfinyangi nyu-
14 mbani mwa Bwana. Nikalikata vipande
viwili gongo langu la pili, Mafungo, nipa-
te kuvunja udugu wao Yuda wa Israeli.
15 Bwana akaniambia, Bado ujitwalie vyo-
16 mbo vya mchungaji mpumbafu. Kwani, ta-
zama, mimi nitaondokesha mchungaji kati-
ka inchi, asiyewaangalia wale waliopotea,
asiyewatafuta wale waliotawanyika, wala
kuganga kilichovunjika; wasimamao hata-
walisha, lakini nyama yao wanono atakula,
17 na kwato zao ataziraruararua. Ole wake
mchungaji asiyefaa aachaye kundi! juu
ya mkono wake upanga, na juu ya jicho
lake la kuume; kukauka utakauka mkono
wake, na kupovuka litapovuka jicho lake
la kuume.

## SURA 12.

MZIGO wa neno la Bwana juu ya Israeli.
Anena Bwana, atandaye mbingu, awe-
kaye msinji wa inchi, afanyizaye roho ya
2 Mwana Adamu ndani yake: Angalieni,
mimi nitaufanya Yerusalemi kikombe cha
kuumbaumba kwa mataifa yote wazungu-
kao, kitaipatia na Yuda kwa mazingiwa
3 juu ya Yerusalemi. Hatta itakuwa siku

Digitized by Google
Original from HARVARD UNIVERSITY

ile nitaufanya Yerusalemi jiwe la kulemea
kwao watu wote; wote wajilemeao nalo
jeraha watajeruhiwa; nao mataifa yote ya
4 dunia watakusanyika juu yake. Siku ile,
anena Bwana, nitamtia killa frasi usha-
ngao, na mpanda wake wazimu: nami ni-
tawafunulia macho yangu nyumba ya Yu-
da, na killa frasi wa watu nitamtia upofu.
5 Nao masheki wa Yuda watasema mioyoni,
Wakaao Yerusalemi nguvu zangu katika
6 Bwana wa majeshi Muungu wao. Siku
ile nitawafanya masheki wa Yuda kama
chungu cha moto kati ya kuni, na kama
mwenge wa moto kati ya miganda; nao
watateketeza watu wote wa pande zao kwa
kuume na kwa kushoto: nao Yerusalemi
utakaa bado mahali pake, pa Yerusalemi.
7 Naye Bwana ataziokoa hema za Yuda
kwanza; isipate fahari ya nyumba ya
Daud, na fahari yao wakaao Yerusalemi
8 kutukuka juu ya Yuda. Siku ile Bwana
atawalinda wakaao Yerusalemi; naye aliye
thaifu kati mwao siku ile atakuwa kama
Daud; nayo nyumba ya Daud kama Muu-
ngu, kama malaika wa Bwana mbele yao.
9 Hatta itakuwa siku ile nitatafuta kuwa-
haribu mataifa yote wajao juu ya Yeru-
10 salemi. Nitamwaga juu ya nyumba ya
Daud, na juu yao wakaao Yerusalemi, roho
ya neema na ya kuomba; nao watanita-
zama waliyenichoma: nao watamlilia ka-
ma kwa kilio cha mwana wa pekee, wata

Digitized by Google Original from HARVARD UNIVERSITY

mhuzunikia huzuni kama ya mzaliwa wa
11 kwanza. Siku ile yatakuwa matanga
makubwa kwa Yerusalemi, kama matanga
ya Hadadrimmon kwa boonde ya Meggid-
12 don. Nayo inchi italia, jamaa kwa jamaa
mbali mbali; jamaa ya nyumba ya Daud
mbali, na wake zao mbali; jamaa ya nyumba
13 ya Nathan mbali, na wake zao mbali; jamaa
ya nyumba ya Lawi mbali, na wake zao
mbali; jamaa ya Washimei mbali, na
14 wake zao mbali; jamaa zote wasaliao, killa
jamaa mbali na wake zao mbali.

## SURA 13.

SIKU ile watafunguliwa chemchemi
nyumba ya Daud na wakaao Yeru-
2 salemi kwa thambi na kwa unajisi. Hatta
itakuwa siku ile, anena Bwana wa majeshi,
nitakatia mbali majina ya sanamu katika
inchi, wala hazitakumbukwa tena: hatta
na manabii na roho mchafu nitawafukuza
3 katika inchi. Tena itakuwa, mtu akitoa
bado unabii watamwambia babaye na
mamaye aliyemzaa, Hutaishi, kwani wa-
nena uwongo kwa jina la Bwana: nao
watampiga babaye na mamaye aliyemzaa,
4 atoapo unabii. Hatta itakuwa siku ile,
manabii watatahayarika killa mmoja njozi
yake, atoapo unabii; wala hawatavaa joho
5 la nyele kwa maana ya uwongo: naye ata-
sema, Si nabii mimi, mtu mkulima mimi;

Digitized by Google

Original from HARVARD UNIVERSITY

kwani mnunuliwa wa watu mimi tangu
6 ujana. Naye ataambiwa, Nini jeraha hizi
kati ya mikono yako? ndipo atajibu, Nili-
zojeruhiwa nyumbani mwa wapenzi wangu.
7 Amka, Ee upanga, juu ya mchungaji
wangu, na juu ya mtu mwenzangu, anena
Bwana wa majeshi: mpige mchungaji, nao
kondoo watatawanyika; nami nitawarudi-
8 shia wadogo mkono wangu. Hatta itaku-
wa katika inchi yote, asema Bwana, viwili
viwili vitakatika humo na kufariki; na cha
9 tatu kitabaki humo. Nacho cha tatu nita-
kileta kati ya moto, nami nitawasafisha
kama fetha isafishiwavyo, nitawajaribu
kama ijaribiwavyo thahabu: nao wataniita
jina langu, nami nitawasikia: nitasema,
Watu wangu hawa; nao watasema, Bwana
Muungu wangu.

## SURA 14.

TAZAMA, siku ya Bwana yaja, mateka
yako yatakapogawanyika kati yako.
2 Kwani nitawakusanya mataifa yote juu ya
Yerusalemi vitani; nao mji utatwaliwa,
nazo nyumba zitatekwa, nao waanawake
watatiwa nguvu; nussu ya mji watahami-
shwa, wala mabaki wa watu hawatakati-
3 ka katika mji. Ndipo Bwana atatoka,
atapigana na mataifa wale, kama siku
4 alipopigana, ile ya vita. Naye atasimama
nyayo zake siku ile juu ya mlima wa

Digitized by Google
Original from HARVARD UNIVERSITY

Zeituni, uliolekea Yerusalemi kwa masha-
riki, nao mlima wa Zeituni utapasuka
katikati yake kwa mashariki na kwa ma-
gharibi boonde kubwa sana: na nussu ya
mlima itaondoka kwa kaskazini, na nussu
5 kwa kusini. Nanyi mtaikimbilia boonde
ya milima yangu; kwani boonde ya milima
itaenea hatta Azel: hatta mtakimbia vile
kama mlivyokimbia katika tetemeko la
inchi siku za Uzziya mfalme wa Yuda:
naye Bwana Muungu wangu atakuja, na
6 watakatifu wote pamoja nawe. Itakuwa
siku ile haitakuwa nuru na anga na kiwi:
7 nayo itakuwa siku moja iliyojulikana na
Bwana; si mchana, wala si usiku: lakini
itakuwa wakati wa jioni itakuwa nuru.
8 Hatta itakuwa siku ile, yatatoka Yerusale-
mi maji yaliyo hayi: nussu kwa bahari
ya mashariki, na nussu kwa bahari ya
magharibi; wakati wa hari na wa baridi
9 itakuwa. Naye Bwana ataimiliki inchi
yote: siku ile Bwana atakuwa mmoja, na
10 jina lake moja. Itabadilika inchi yote
kama Araba, toka Geba hatta Rimmon
kusini kwa Yerusalemi: nayo itainuliwa,
itakaa mahali pake, toka mlango wa Be-
nyamin hatta mahali pa mlango wa kwa-
nza, hatta mlango wa pembeni, na toka
mnara wa Hananel hatta mashinikizo ya
11 mfalme. Humo watakaa, wala laana hai-
takuwa tena; nao Yerusalemi utakaa sa-
12 lama. Na hili litakuwa pigo Bwana ata-

Digitized by Google
Original from HARVARD UNIVERSITY

kalowapigia watu wote waliofanya vita
juu ya Yerusalemi; utaharibika mwili wao
wakisimama juu ya miguu yao, na macho
yao yataharibika ndani yake, na ulimi
13 wao utaharibika kanwani mwao. Hatta
siku ile itakuwa, uthia mkubwa utawato-
kea kwa Bwana; nao kukamatana killa
mtu mkono wa jirani yake, mkono kwa
14 mkono wataondokeana. Yuda tena wata-
pigana kwa Yerusalemi; nao utajiri wao
mataifa yote wazungukao utakusanyika,
thahabu, na fetha, na mavazi, mengi sana.
15 Vile tena litakuwa pigo la frasi, na nyu-
mbu, na ngamia, na punda, na nyama
zote watakaokuwapo matuoni pale, kama
16 pigo hili. Hatta itakuwa, killa atakaye-
salia wa mataifa yote waliokuja juu ya
Yerusalemi watapanda mwaka kwa mwa-
ka kumwabudu mfalme, Bwana wa maje-
shi, na kuifanya siku kuu ya vibanda.
17 Tena itakuwa, yo yote asiyepanda Yerusa-
lemi wa jamaa zote za inchi kumwabudu
mfalme, Bwana wa majeshi, hatta kwao
18 haitakuwa mvua. Nao jamaa ya Misri
wasipopanda, wasipokuja, hatta wao; lita-
kuwapo pigo, Bwana atakalowapigia ma-
taifa wasiopanda kuifanya siku kuu ya
19 vibanda. Hivi kwa thambi yao Misri, na
kwa thambi yao mataifa wote wasiopanda
20 kuifanya siku kuu ya vibanda. Siku ile
patakuwa katika njuga za frasi, TAKATIFU
KWA BWANA; nayo masufuria nyumbani

Digitized by Google

Original from
HARVARD UNIVERSITY

mwa Bwana yatakuwa kama mabakuli ya
21 mbele ya mathbahu. Hatta killa sufuria
Yerusalemi, na Yuda, litakuwa takatifu
kwa Bwana wa majeshi: nao wote watoao
thabihu watakuja na kuyatwaa, na kuya-
tokosea: wala hatakuwamo tena Mkana-
ani nyumbani mwa Bwana wa majeshi
siku ile.

MWISHO.

Digitized by Google

Original from
HARVARD UNIVERSITY

# MALAKI.

SO
LI
DEO
GL
OR
IA

ZANZIBAR:
PRINTED AT THE UNIVFRSITIES' MISSION PRESS.
1868.

Digitized by Google
Original from
HARVARD UNIVERSITY

# MALAKI.

## SURA 1.

MZIGO wa neno la Bwana kwa Israeli kwa mkono wa Malaki.
2 Nimewapenda, asema Bwana. Nanyi
mwasema, Umetupendaje? Esau si nduguye Yakob? asema Bwana: nikampe-
3 nda Yakob; Esau nikamchukia, nikamfanyia milima yake ukiwa, na urithi
4 wake kwao mbweha za unyika. Akiwa
Edom asema, Tumepondwa, lakini tutarudi na kujenga mahali palipoachwa;
ndivyo asemavyo Bwana wa majeshi, Watajenga, nami nitaangusha: na watu watawaita Mpaka wa uovu, na Watu alio-
5 wagha habikia Bwana milele. Na macho
yenu yataona, nanyi mtasema, Atukuzwe
Bwana kupita mpaka wa Israeli.
6 Mwana humheshimu babaye, na mtu-
mwa bwana wake: bassi nikiwa baba,
heshima yangu i wapi? nikiwa bwana,
hofu yangu i wapi? asema Bwana wa
majeshi kwenu, Enyi wakohani, mtharauo
jina langu. Nanyi mwasema, Tumetha-
7 rauje jina lako? Mwatoa chakula cha
unajisi katika mathbahu yangu. Nanyi
mwasema, Tumekutiaje unajisi? Kwa ku-
wa mwasema, Meza ya Bwana ndiyo

Digitized by Google
Original from HARVARD UNIVERSITY

8 ilivotharauliwa. Nanyi mkimtoa thabihu
aliye kipofu, haithuru! mkimtoa aliye ki-
lema na mgonjwa, havithuru! Mtolee bassi
liwali wako; haya, atapendezwa nawe?
ao atakubali uso wako? asema Bwa-
9 na wa majeshi. Hatta sasa, nawasihi,
mtakeni uso wake Mungu, aturehemie;
m kononi mwenu yametoka haya: atawaku-
bali mmojawapo nyuso zenu? asema Bwana
10 wa majeshi. Laiti angekuwako mmoja
wenu atakayeifunga milango, msiwashe
mathbahuni mwangu burre! Sipendezwi
kwenu, asema Bwana wa majeshi, wala
11 sitakubali sadaka mikononi mwenu. Kwani
tangu kucha kwa jua hatta kuchwa kwake
jina langu kuu kwa mataifa; na killa
pahali uvumba hutolewa kwa jina langu
na sadaka safi: kwani jina langu kuu kwa
12 mataifa, asema Bwana wa majeshi. La-
kini ninyi mlitiao unajisi, kwa kuwa
mwasema, Meza ya Bwana imetiwa una-
jisi, na mzao wake, hatta chakula chake,
13 hutharauliwa. Mwasema tena, Tazameni,
kazi hii! nanyi mmeing'onga, asema Bwa-
na wa majeshi; nanyi mmemleta aliye-
nyang'anywa, na kilema, na mgonjwa;
ndivyo mwiletavyo sadaka: niikubali
hii mikononi mwenu? asema Bwana.
14 Lakini alaaniwe mjanja, mwenyi katika
kundi lake mume, awekaye nathiri, na
kumtolea Bwana ih'tilafu: kwani mimi
mfalme mkuu, asema Bwana wa majeshi,
na jina langu lenyi hofu kwa mataifa.

Digitized by Google
Original from
HARVARD UNIVERSITY

## SURA 2.

HATTA sasa kwenu agizo hili, enyi wa-
2 kohani. Msiposikia, msipotia moyo-
ni, kutoa utukufu kwa jina langu, ase-
ma Bwana wa majeshi, ndipo nitalipeleka
laana juu yenu, nami nitailaani mibaraka
yenu: hatta nimekwisha kuilaani, kwa
3 kuwa hamkutia moyoni. Angalieni, ni-
taizikemea mbegu kwa ajili yenu, nami
nitamwaga mavi nyusoni mwenu, mavi
ya sadaka zenu; nanyi mtaondolewa nayo.
4 Nanyi mtajua kama agizo hili nimelipeleka
kwenu, agano langu liwe kwa Lawi,
5 asema Bwana wa majeshi. Agano la-
ngu limekuwa kwake la maisha na la
amani; nikampa haya aogope, akaniogopa,
6 akajithili mbele ya jina langu. Sheria
ya kweli kanwani mwake, na uovu ha-
ukuonwa midomoni mwake: hutembea
nami kwa amani, na kwa kuwa sawa,
7 na wengi aliowageuza katika ubaya. Kwa-
ni ya midomo ya mkohani kushika
maarifa; na sheria hutafutikana kanwani
mwake, kwani mjumbe yeye wa Bwana
8 wa majeshi. Lakini ninyi mmepotoka
katika njia; mmewakwaza wengi kwa
sheria; mmeliharibu agano la Lawi, ase-
9 ma Bwana wa majeshi. Kwa hiyo
nami nimewatia ninyi aibu, nimewashusha
mbele ya watu wote, kwa kadiri mlivyo-
kosa njia zangu, mkikubali nyuso za
watu katika sheria.

Digitized by Google
Original from
HARVARD UNIVERSITY

10 Si sisi wote na baba mmoja? siye Muu-
ngu mmoja aliyetuumba? mbona twamte-
ndea hila killa mtu ndugu yake, tukitangua
11 agano la baba zetu? Yuda ametenda kwa
hila, na machukizo yaliyotendeka kwa
Israeli na kwa Yerusalemi; kwani Yuda
ameutangua utakatifu wa Bwana, aupe-
ndao, na kumwoa binti wa muungu mgeni.
12 Mtu atendaye haya Bwana atamkatia na
akeshaye na ajibuye, katika hema za
Yakob, na ye amtoleaye sadaka Bwana wa
13 majeshi. Na haya ya pili mwayatenda:
mwaifunikiza mathbahu ya Bwana kwa
machozi, na kwa kulia, na kwa kuugua,
hatta asiiangalie tena sadaka, wala kuiku-
bali kwa kutakabali mikononi mwenu.
14 Nanyi mwasema, Kwa nini? Kwa kuwa
Bwana amekuwa shahidi kati yako na
mke wa ujana wako, uliyemtendea kwa
hila, aji pokuwa mwenzako, na mke wa
15 agano lako. Naye hakufanyiza mmoja,
hatta akiwa na mabaki ya roho? Na wa
nini huyu mmoja? Alitutafuta uzao wa
Muungu. Bassi itunzeni roho yenu, wala
mtu asimtendee hila mke wa ujana wake.
16 Kwani nachukia kuachana, asema Bwana,
Muungu wa Israeli, naye afunikizaye nguo
yake na jeuri, asema Bwana wa majeshi:
bassi jiangalieni roho yenu, msitende kwa
hila.
17 Mmemchosha Bwana kwa maneno yenu.
Nanyi mwasema, Tumemchoshaje? Kwa
kuwa mwasema, Killa atendaye mabaya

Digitized by Google
Original from
HARVARD UNIVERSITY

ni mwema machoni pa Bwana, naye ape-
ndezwaye nao; ama wapi Muungu wa
hukumu?

## SURA 3.

ANGALIENI, Nampeleka tume wangu,
naye ataweka tayari njia mbele yangu:
naye Bwana, mmtakao, atakuja ghafula
hekaluni kwake; naye tume wa agano,
mmpendaye, angalia, yuaja, anena Bwa-
2 na wa majeshi. Illa nani atakayestahi-
mili siku ya kuja kwake? nani ata-
kayesimama, yeye atakapoonekana? kwa-
ni ni kama moto wake asafishaye na
3 kama sabuni yake afuaye; atakaa kama
asafishaye, atakasaye fetha, naye ata-
watakasa waana wa Lawi, atawachuja
kama thahabu na fetha; nao watamtolea
4 Bwana sadaka kwa haki. Ndipo sada-
ka za Yuda na Yerusalemi zitakapompe-
ndeza Bwana, kama siku za kale, na
5 kama miaka ya zamani. Nami nitawa-
karibia kwa hukumu; nitakuwa shahidi
mwepesi juu ya wachawi, na juu ya
wazinzi, na juu yao waapao uwongo: na
juu yao wamthulumuo mtu katika msha-
hara wake, mjaani na yatima, wamge-
uzao mgeni, wala hawaniogopi mimi, ane-
6 na Bwana wa majeshi. Kwani mimi
Bwana sibadili; kwa hiyo hamkuharibika,
enyi waana wa Yakob.
7 Tangu siku za baba zenu mmegeuka kati-

Digitized by Google
Original from HARVARD UNIVERSITY

ka maagizo yangu, wala hamkuyashika. Ni-
rudieni mimi, nami nitawarudia ninyi, asema
8 Bwana wa majeshi. Nanyi mwasema, Tu-
tarudije? Mtu atamnyang'anya Muungu?
illa ninyi mmeninyang'anya, nanyi mwa-
sema, Tumekunyang'anyaje? kwa zaka
9 na kwa sadaka za kuinuliwa. Mmela-
aniwa kwa laana; kwani mwaninyang'a-
10 nya, hatta taifa hili lote. Leteni zaka
kamili kwa hazina, ipate kuwa posho
nyumbani mwangu, mkanijaribu sasa nazo,
asema Bwana wa majeshi, kama sitawa-
fungulia madirisha ya mbinguni, na kuwa-
miminia mbaraka, hatta isiwe nafasi ya
11 kutosha. Naye mla nitamkemea kwa
ajili zenu, naye hataharibu mazao ya
inchi yenu; wala mzabibu wenu hauta-
pukutika m pooza koondeni, asema Bwa-
12 na wa majeshi. Na mataifa yote wata-
waona ninyi heri: kwani mtakuwa inchi
ya anassa, asema Bwana wa majeshi.
13 Maneno yenu yamekuwa magumu juu
yangu, asema Bwana. Nanyi mwasema,
14 Tumekunenaje? Mmesema, Ni burre ku-
mtumikia Muungu: na fayida yake nini tu-
meihudumia huduma yake, naswi tumete-
mbea kwa msiba mbele ya Bwana wa maje-
15 shi? Hatta sasa huwaona heri wenyi kibu-
ri; kweli nao watendao maovu hujengewa;
kweli, humjaribu Muungu, nao huokoka.
16 Ndipo waliomcha Bwana wakasemana;
Bwana akasikiliza, akasikia, kikaandikwa
mbele yake kitabu cha ukumbusho kwao

waliomcha Bwana, waliofikiri jina lake.
17 Nao watakuwa kwangu, asema Bwana wa
majeshi, siku niifanyizayo, mali yangu
hassa; nami nitawaachilia, kama mtu amwa-
chiliavyo mwana wake yeye amtumikiaye.
18 Ndipo mtarudi na kupambanua kati
yake mwenyi haki na mwovu, kati yake
amtumikiaye Muungu naye asiyemtumikia.

## SURA 4.

KWANI, angalieni, siku inakuja, ina-
waka kama tanuu; nao wenyi kiburi
wote, nao watendao maovu wote, watakuwa
makapi: nayo siku ijayo itawateketeza, ase-
ma Bwana wa majeshi, isiwaachie wala shi-
2 na wala tawi. Nanyi mwogopao jina langu
litawaondokea jua la haki lenyi kupona ka-
tika mabawa yake; nanyi mtatoka mtaruka-
3 ruka kama ndama za malishoni. Nanyi mta-
wakanyaga waovu; kwani watakuwa maji-
fu chini ya nyayo za miguu yenu siku nii-
fanyizayo, asema Bwana wa majeshi.
4 Kumbukeni torati ya Musa mtumwa
wangu, niliyomwagiza kwao Israeli wote
5 katika Horeb, amri na sheria. Angalieni
nitawaletea Eliya nabii, kabla haijaja siku
6 ya Bwana iliyo kuu na ya kuogofya. Na-
ye atairejeza mioyo ya baba kwa watoto
wao, na mioyo ya watoto kwa baba zao;
nisije na kuipiga inchi kwa laana.

Digitized by Google
Original from
HARVARD UNIVERSITY

